# ABUBUWAN DA KE CIKI

# SADAUKARWA

Na sadaukar da wannan littafi ga mahaifiyata, sanyin zuciyata, Nana Khadija ‘yar Idrisu kakar Usmanu, Allah ya yi mata rahama, amin.

# GODIYA

Godiya ta tabbata ga Allah wanda ya sanar da mutum abinda bai sani ba. Tsira da amincin Allah su tabbata ga shugabanmu Annabi Muhammadu (SAW) da alayensa da sahabbansa gaba ɗayansu.

Bayan haka ina matuƙar godiya ga Malam Bayero Adamu, Jigawar Sarki, Dutse, wanda ya bada shawarwari wajen tsara littafin kuma ya ɗauki ɗawainiyar gyara shi kalma bayan kalma. Sai kuma Comrade Abdullahi Idris Sankara da Yusuf Alkhasim na "Yusuf Computers International, Birnin kudu", waɗanda suka ɗauki hakuri ƙwarai da gaske wajen tsara littafin a computer.

Ina godiya ga Malaman da suka duba littafin kuma suka sanya albarka, kamar Ustaz Abubakar Sani Birnin-kudu da Ustaz Haruna Hashim Gumel da Prof. Sani Umar Rijiyar Lemo da Sheikh Aminu Ibrahim Daurawa.

Ina ƙara godiya ga duk wadanda suka taimaka wajen bugawa da ƙaddamarwar wannan littafi, musamman Alh Abdurrashid Ibrahim Gwaram da MD printing press Garba Halilu Sara. Sai kuma masarautar Dutse,a ƙarƙashin jagorancin Mai martaba Sarkin Dutse Alh. Hamim Muhammadu Nuhu Sunusi. Allah ya ƙara masa lafiya tare da Imani.

A ƙarshe ba zan manta da ɗalibata ba, mai albarka, marubuciya Jamila Umar Tanko bisa jajircewarta wajen ƙarawa littafin farin-jini da ƙarɓuwa a wajen jama'a

Na gode.

## GABATARWA

Na fara da sunan Allah, Mai Rahama, Mai Jin kai. Godiya ta tabbata ga Allah, Ubangijin halittu. Tsira da amincin Allah su tabbata ga Shugabanmu Annabi Muhammadu da alayensa da sahabbansa da mutanen ƙwarai waɗanda suka yi ƙira zuwa ga bin Allah akan basira da hikima da wa'azi mai kyau.

Bayan haka, na tabbata cewa duk wani ma'abucin hankali ya lura cewa al'amurran rayuwa a wannan zamani sun cukurkuɗe ta yadda babu wata mafita im banda komawa ga Allah maɗaukaki. Mafitar dai kenan jin tsoron Allah da tattalin gamuwa da shi da zuciya wacce take kuɓutacciya. Allah (S.W.T.) ya ce, "Ku yi Guzuri, lalle, mafificin Guzuri shine Taƙawa"(Bakara, 197). Ma'anar taƙawa (ko jin tsoron Allah) shine bin umarnin Allah da kuma nesantar duk abubuwan da Allah ya yi hani akansu. Wannan aya ta isa a kafa hujja da ita cewa duk mai fatan dacewa a lahira wajibi ne yayi guzurin taƙawa, 'E' haka ne. Bahaushe ma da ya kada baki, cewa ya ke, "*Guzuri ya kamaci mai tafiya*".

To ɗan'uwa mai karatu akwai wata babbar tafiya a gabanmu wacce masaukinta na can a garin gaskiya. Shin ita wannan tafiya me ka tanadar mata? Wannan littafi mai suna, "Guzuri ya kamaci mai tafiya" yayi nazarin wasu ayoyin Alƙur'ani ne da Hadisan Manzon Allah (S.A.W.) domin zaƙulo abubuwan da suka kamaci Ɗan-Adam ya tanada a matakai daban-daban na rayuwa tun daga halittarsa har ya zuwa mutuwarsa. Kuma littafin ya ambaci makomar Ɗan-Adam a lahira, yana mai albishir da Aljanna da kuma gargaɗi da wuta domin

mai hankali ya shafawa kansa ruwa ya san a inda gari zai waye masa. Ina fata Allah ya karɓi wannan aiki kuma ya sanya shi mai amfani a garemu da dukkan musulmi baki ɗaya, amin.

**Ibrahim Suleiman Gwaram**

**0703051221**

# ZANGO NA FARKO (1)

## ASALIN TAFIYAR

قا ل تعا لىٔ وبدأخلق الإنسن من طين {السجدة 8 - 7}

Allah mahalicci ya tabbatar mana cewa “Ya fara halittar jinsin ɗan-Adam daga Laka” (*Sajadah, 7-8*).

Asalin halittar babanmu Annabi Adam daga Laka, sannan ‘ya’yansa daga ɗigon maniyyi. A lokacin da Allah maɗaukaki Ya ƙaddari halittar Annabi Adam sai Ya shaidawa mala’iku cewa zai sanya Adam ya zama KhalifanSa a bayan kasa – wato ya shugabanci duniya da abinda ke cikinta.Tashin farko sai mala’iku suka yi mamakin haka suna cewa, Ubangiji, “Ashe za ka sanya a cikinta wanda zai yi barna kuma ya zubar da jini, alhali kuwa mu, muna yi maka tas’bihi, muna gode maka, muna tsarkake ka!” Amma hukuncin Allah ya rigayi tunanin mala’iku saɓoda haka sai Allah ya kimsawa Annabi Adam ilmi, Ya sanar da shi sunayen abubuwa dukkansu, sannan Ya umarce shi da ya karantawa mala’iku sunayen waɗannan abubuwa. Annabi Adam ya karanta musu sunayen, sai Allah ya tabbatarwa mala’iku cewa shi ya san gaibu, saɓoda haka shi ya san hikimar da ta sa zai sanya Adam Khalifanci a bayan ƙasa. Wannan ƙissa ta nuna fifikon ɗan adam akan mala’iku, haka kuma ta nuna cewa shugabanci da ilmi ake yinsa bada yawan ibada ba. Ai ko ibada ma bata kyautatuwa sai da ilmi, don haka akwai

abin ban tausayi kwarai ka ga mutum mai yawan ibada amma baya ƙoƙarin neman ilmi.

Allah ta'ala ya ɗaga darajar Annabi Adam da ilmi, saɓoda haka Ya ce da mala'iku,"Ku yi sujjada ga Adam, sai suka yi sujjada, face Iblisu ya ki, ya yi girman kai, ya kasance cikin kafirai", (*Baƙara,34*) Wannan ta sa Allah maɗaukaki ya la'anci Iblisu kuma ya kore shi daga cikin Aljanna. Amma Adam da matarsa Hauwa'u suka ci gaba da zama a Aljanna, suna ci, suna sha cikin wadata yadda suke so. Amma har kullum Allah ya kan jarraba bayinSa . A nan sai Allah ya ware wata bishiya Ya ce da Adam da Hauwa'u "kada ku kusanci wannan itaciya." (*Baƙara,35*) Shaiɗan kuwa na can cike da hassada, saɓoda haka ya yi ta ƙulla makirci har da rantsuwa ya ruɗi Adam da matarsa suka ci wannan itaciya, ka ji dalilin saukar iyayenmu ya zuwa duniya. A ƙarshen ƙissar Allah ya tabbatar da cewa mutum zai kasance a duniya ya na gaba da juna har ma ya zubar da jinin ɗan'uwansa. Allah ya ce, amma akwai wata shiriya daga gareshi za ta zo wa ɗan Adam, sharaɗi kuwa shine, "Duk wanda ya bi wannan shiriya, Allah zai sanya shi a Aljanna, babu wani tsoro a gare shi, babu baƙin ciki. Duk kuwa wanda ya ki , ya kafirta, ya ƙaryata ayoyin Allah, to, sakamakonsa wuta kuma zai dawwama a cikinta. *(Baƙara, 38-39*) Daga wannan ƙissa za mu ga cewa akwai ƙalubale a gaban ɗan Adam kafin ya koma wancan gida na Aljanna. Farko dole ne ya bi shiriyar Allah, dole ne ya yaƙi shaidan ta hanyar nesantar ayyukan saɓo, sannan dole ne ya yaƙi zuciyarsa yayi haƙuri akan yin ibada. Waɗannan gimshikai su zasu tabbatar da taƙawa a cikin zuciyarsa.

Saɓo shine mabuɗin ƙofofin wahala amma makarinsa a tuba ga Allah. Allah ya ce, ”Kuma Adam ya saɓawa Ubangijinsa, saboda haka ya wahala”. (*Ɗaha, 121*) Daga cin ‘ya’yan itaciya sai Adam ya shiga halin tsareci, shi da matarsa sannan kuma aka fitar da su daga gidan Aljanna. Annabi Adam da Hauwa’u suka furta cewa sun zalinci kansu sannan suka tuba ga Allah. Wannan ita ce siffar mutanen kwarai, duk lokacin da suka saɓawa Ubangiji sai su tuba anan take suna neman gafararSa. Allah ya tabbata Mai gafara, Mai Rahama ga bayinSa, saɓoda haka Allah ya zaɓi Adam a cikin halittunsa ya karbi tubansa kuma ya shiryar da shi. (*Daha, 122)*

Ɗan Adam ya na cikin hasara. Allah ya yi rantsuwa da zamani, Ya tabbatar mana cewa kowannenmu zai yi hasarar rayuwarsa a duniya matuƙar bai yi riko da abubuwa guda huɗu ba, sune;

> Riko da imani, Aikata ayyuka na ƙwarai, Yi wa juna wasiyya da abi gaskiya da kuma Yi wa juna wasiyya da yin haƙuri *(As-ri, 1-3).*
>
> Wannan sura ta fito da muhimmancin lokaci ga ɗan-Adam, ta fitar da cewa inganta imani wajibi ne, kuma babu mai dacewa a lahira sai wanda ya yi guzurin ayyuka na ƙwarai, sannan yin da’awa wajibi ne, sannan kuma haƙuri akan yin ibada wajibi ne.
>
> *Kai a takaice, duk lokacin da ɗan Adam ya tuna dalilin da ya sa Allah ya halicce shi, kai tsaye, zai gamsu cewa Haƙiƙa rayuwarsa tana cikin hasara idan har bai moreta wajen yin ibada ba.*

## A. DALILIN HALITTAR ƊAN-ADAM

قا ل تعا لئ وما خلقت ا لجن و الإ نس إلا ليعبد ون

{الذريات،56}

Allah ta'ala ya ce, "Ban halicci Aljan da Mutum ba face domin su bauta mini". *(Zariyat, 56)* ka ga ashe dalilin halittarmu shine bautawa Allah Shi kaɗai. Wannan bauta abu ne wanda mutum zai iya, domin ya tabbata da nassin alkur'ani cewa, "Allah ba ya kallafawa rai face abinda za ta iya". *(Baƙara, 676).* Allah ba ya buƙatar abincin da ka tara, ba ya buƙatar benayen da ka gina, ba ya buƙatar dalolinka a banki, hasali ma dai Allah shine Mai arzutawa. Abinda ya ke wajibi a kanka shine ka bautawa Allah shi kaɗai.

Duk wasu ni'imomi da Allah ya shimfiɗa a bayan ƙasa an samar da su ne domin ɗan-Adam ya ji daɗin bautawa Allah. Ka duba halittar sama, shimfiɗar ƙasa, teku, ruwan sama, tsiranni da abincin da suke samarwa, dabbobin ni'ima, fasahar sadarwa ta zamani. Kai, "idan ka tashi ƙidaya ni'imomin Allah ba za ka iya lissafe su ba" *(An-nah-li, 18).* Duk waɗannan ni'imomi an samar da su ne domin su taimaka mana mu bautawa Allah shi kaɗai. Kin bauta ga Allah butulcewa waɗannan ni'imomi ne.

Sannan ka duba yadda rayuwarka ke gudana. Allah ya ba ka ji, da gani, da furuci, da hankali. Hankali da shine mu ke rarrabe tsakanin mai kyau da maras kyau. Amma duk da haka Allah bai barmu mu dogara akan

hankalinmu ba sai da ya aiko manzanni da littattafai domin su shiryad damu yadda zamu bauta masa. Dukkannin manzannin Allah sun kirayi mutane ya zuwa kaɗaita Allah da kuma bauta masa. Sun yi hani akan shirka da bautawa wani ba Allah ba. Irin wannan kira shine asalin addinin musulunci. Allah ta'ala Ya ce, "Lalle, haƙiƙa, mun aika a cikin kowace al'umma wani manzo ( ya na kira cewa) "ku bautawa Allah kuma ku nisanci ɗagutu" . *( An-nah-li, 36).*

Manzo Muhammadu, Shugaban 'yan-Adam, (S.A.W.) Allah ya aiko shi musamman ya zama rahama ga dukkan talikai *(Al-ambiya, 107)* Ya bar mana gadon alƙur'ani da sunnah kuma ya ce mu rike su da kyau, sau da kafa.

Aiko manzanni ga mutane wani yanke hanzari ne. Ba domin haka ba, da alokacin da kafirai za su ga azaɓar lahira da sun ce "(Ya Ubangijinmu) da dai ka aiko mana da wani manzo da mun bi ayoyinka kuma mun kasance cikin masu Imani" (ƙasas, 47). Haƙiƙa, manzannin Allah sun isar da aike don haka babu wani hanzari da ɗan-Adam zai bayar a lahira idan har ya sake bai yi tattalin gamuwarsa da Allah ba. *Guzuri ya kamaci mai tafiya.*

## B. MAKIRCE- MAKIRCEN SHAƊAN GA BANI ADAM

قا ل تعا لئ يبني ءادم لا يفتننكم الشيطان كما أخرج أبويكم من الجنة

(الاعراف,27)

Allah ta'ala Ya ce, "Ya bani Adam! Kada (Ku yarda) shaiɗan ya fitine ku, kamar yadda ya fitad da iyayenku daga Aljanna" (*A'araf, 27).*

Wannan kira na Allah, haƙiƙa, abin lura ne ga mai hankali. Ku tuna fa shine wanda ya saba umarnin Allah, ya ƙi yin sujada ga babanmu Annabi Adam, shine ya fara yin girman kai da hassada. Ku tuna shi ya yi ta shirya makida kala-kala har sai da ya fitar da iyayenku daga Aljanna. Shaiɗan bai gushe ba sai da ya yi alwashin zai karkatar da dukkan bani Adam daga hanyar Allah madaidaiciya. Alƙur'ani ya labarta mana cewa shaiɗan ya ce, " lalle, idan (Allah) ka jinkirta mini zuwa ga ranar al-ƙiyama sai na tumɓuke zuriyarsa face 'yan kaɗan. "Hattara!" Amma Allah Mai Rahama Ya ce da shaiɗan, 'E', ka je (ka yi ta kaidinka) amma baka da iko akan bayiNa masu tsarkakewa *(Isra'i*, 62*-65)* Ya Allah ka sanya mu cikin bayinka masu tsarkakewa, amin.

Shaiɗan ya himmatu ƙwarai wajen cimma burinsa. Farko, ya kan sanya was-wasi a cikin zuciyar mutane. Babbar illa ita ce mu ba ma ganinsa amma shi da ƙabilarsa suna ganinmu. Allah Ya ambace shi da suna, "mai ɓoyewa" (*Nas, 4).* Yana iya canja sifofinsa, kai, yakan iya kutsawa jikin ɗan-Adam ya yi yawo a cikin jijiyoyin jininsa. Manzon Allah (S.A.W.) ya ce, "ku yawaita yin azumin (taɗawu'i) domin ku toshe jijiyoyin jininku daga shaiɗan". Garaje daga shaiɗan ne, mantuwa daga shaiɗan ce, ya kan sanyawa mutum raf-kanuwa acikin sallah, ya kan girgiza zuciyar mutum domin ya raunana imaninsa, ya kan sanyawa mutum kasala akan ayyukan ƙwarai, kuma ya tunkuɗa shi ya

zuwa saɓo. Wajibi ne mu lizimci yin zikirin safe da marece don mu kange kanmu daga shaiɗan.

Shaiɗan yana umarni da alfasha da kuma munanan ayyuka. Allah ta'ala Ya ce, "Ya ku masu Imani, ka da ku bi hanyar shaiɗan. Duk wanda ya bi hanyar shaiɗan, to, ya kwana da shiri, shaiɗan yana umarni ne da alfasha da munanan ayyuka" ( *Annur,21*). Ɗan'uwana, ka duba a wannan zamani yadda ake ɗaurewa ƙarya gindi, aka himmatu ainun wajen yaɗa alfasha, har ake ta ƙulla dokoki a ƙasashen duniya domin wai a halatta dauɗar luwaɗi da maɗigo. Fyaɗe kuwa ga mata masu tsare mutucinsu abin ya zama ruwan dare. To mu kwana da sani cewa kamun Allah mai tsanani ne, kuma Allah yana nan a madakata yana jiran masu ɗaurewa ƙarya gindi. Ku sani ko da cututtukan nan na zamani aka barmu, ko su kaɗai sun isa wa'azi.

"Shaiɗan yana yi muku tanadin talauci" (*Baƙara, 268*). Taimako ya yi ƙaranci saboda gudun talauci. A wannan zamani an jarrabi mutane da kwaɗayin abin duniya, kwaɗayin sai an tara ta kowace hanya. Godiyar zuci ta yi ƙaranci, mai akwai an hana masa godiya mai babu kuwa an hana masa dangana. Ɗan'uwa mai karatu ina da tambaya akan wasu miyagun ayyuka da zan lassabta: - fashi da makami, cin hanci da rashawa, zamba cikin aminci (419), yin tsafi da sassan jikin mutum domin a nemi kuɗi ko mulki. Shin a ganinka me yake jawo waɗannan miyagun ayyuka? Shin tsantsar talauci ne ko kuwa dai tsoron talauci? Idan shaiɗan ya ƙawatawa mutum son duniya, sai ya ganta a fili kamar da gaske. To, amma da an tona 'ya'yan durumi sai a ga ashe cikinsu

duk bogi ne. Allah Yana cewa, "babu abinda shaiɗan ke tanadarwa (mutane) face ruɗi" (*Isra'i, 64*).

Shaiɗan ba'a zaune ya ke ba. Ya na rikitar da mutane da sautinsa, ya na kaiwa hari da makamansa, ya na tarayya da masoyansa a cikin dukiyoyinsu da 'ya'yansu. A yau waƙoƙi da fina-finan batsa suna nema su ture karatun Islamiyya da tasbihi da hailala. Riba ta yi katutu a cikin kasuwancinmu, Fitar da zakka sai mai tsananin dauriya, suturun da 'ya'ya mata su kan ɗaura sun yi hannun riga da tsari irin na Islama. Haƙiƙa, sa'ar tashin al-ƙiyama ta kusanto (ƙamar, 1). Shaiɗan ya na jefa gaba da ƙiyayya a tsakanin mutane. Haƙiƙa ya yi rantsuwa ba zai barku ku zauna lafiya ba. Yaƙe-yaƙe babu dalilai, tsaron rai da dukiya babu tabbas. Maƙiya addini suna ta jefa shibihohi iri-iri a duniya, suna ta yunƙurin rusa imaninku. Ku sani cewa, "Duk wanda ya ji tsoron Allah, Allah zai sanya masa sauƙi acikin al'amuransa"(Aɗ-ɗalaƙ, 4). Wajibine musulmi mu haɗa kanmu domin rarrabarmu ita ce kaɗai hanyar da za a ci nasara akanmu.

Haƙiƙa babu abinda ya rage mana sai neman tsari daga shaiɗan da masoyansa. Hanya ta farko ita ce, taƙawa – wato bin umarnin Allah da nesantar abubuwan da Allah ya hana. Ta biyu, tabbata akan ibada musamman tsare sallolin nan guda biyar, Mawadata su fitar da zakka, al'umma kowa ya tsayar da adalci, mu rike amana, mu cika alkawari. Ta uku lizimtar zikiri a zuci da harshe da gaɓoɓi. Ta huɗu, isti'aza wato neman tsarin Allah daga shaiɗan da masoyansa. Ta biyar, nesantar kwaikwayon ayyuka irin na shaiɗan da masoyansa. Idan kuwa ba haka ba sai mu zama abokan shaiɗan. A'uzu-billah! Allah ta'ala Ya ce, " Lalle, shaiɗan abokin gaba ne a gareku, ku riƙe shi abokin gaba, domin (shi) ya na jan rundunarsa ne ya zuwa wutar sa'ira"(*Fadir,6).*

# ZANGO NA BIYU (2)

## ƊAN-ADAM A CIKIN UWA (MAHAIFIYA)

قا ل تعا لئ ثم جعلنه نطفة في قرار مكين
( المومنون , 13 )

Allah Ya ce, " Sannan mu ka sanya (halittar ɗan-Adam) daga ɗigon maniyyi a cikin matabbata amintacciya – wato acikin mahaifa (Muminun,13). Allah ta'ala ya ƙaddara yaɗuwar jinsin ɗan-Adam a cikin duniya ta hanyar haihuwa. Annabi tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi ya bayyana mana halittar ɗan-Adam a cikin Uwa. Hadisi na hudu (4) a cikin Annawawi, ya ce, " Lalle akan tattara halittar ɗayanku a cikin mahaifiyarsa yana ɗigon maniyyi har kwana arba'in, sannan ya na canjawa zuwa gudan jini a misalin (kwana arba'in), sannan yana canjawa ya zuwa gudan tsoka a cikin wasu (kwana arba'in), sannan a aiko da wani Mala'ika ya zuwa gare shi domin ya busa masa numfashi, sannan, a umarci (mala'ikan) da rubuta abubuwa guda huɗu, su ne; rubutun arzikinsa, da tsawon ajalinsa, da ayyukansa, da kuma cewa shi shaƙiyyi ne (ɗan wuta) ko kuma sa'idi ne (ɗan Aljanna).

A sharhin wannan Hadisi, Sheikh Muhammad Salih al-uthaimin, ya ce, acikin cikin mahaifiya, halittar ɗan ciki tana cika a cikin watanni huɗu, wato kwana ɗari da ashirin. Manzon Allah ya yi gaskiya, domin bayan wata hudu uwa ta kan bada labari cewa ta fara jin motsin ɗan cikinta.

Allahu akbar, ashe tun mutum na cikin mahaifiyarsa an gama masa lissafi, an riga an rubuce al'amuran rayuwarsa. Wannan ya nuna buwayar Allah Mahalicci akan bawansa. Yanzu mai ya ragewa ɗan-Adam idan ba bin umarnin Allah ba da kuma nesantar abubuwan da Allah yayi hani akansu?

Ya mai karatu, ka yi haƙuri ka biyo ni domin mu ƙara yin nutso a cikin wannan Hadisi:-

**(A). RUBUTUN ARZIKINSA**

Tun daga kan iskar da zai shaƙa, da ruwan da zai sha, da tufafin da zai ɗaura, har ya zuwa dukiyar da zai tara an riga an rubuce su. Wani mawaƙi ya na cewa, "Baka kasa isa rabonka, ba ka ƙetare arziƙinka, in da sauran rayuwarka". Don haka kai dai tashi ka nemi halal, sai ka riski halal daga arzikinka rubutacce. Ka ci daga arzikinka, ka bada Zakka, ka yi Sadaka, ka yi kyauta, duk waɗannan *guzuri ne na tafiyarka lahira*. Ka karanta tarihi ka ji yadda Sahabbai su ka amfani dukiyarsu.

**(B). RUBUTU AKAN TSAWON AJALINSA**

Allah ta'ala ya kallafawa rai mutuwa. Saɓoda haka kowane mai rai akwai iyakarsa, im banda Allah rayayye, tabbatacce. Duk rai baya kasa isa ajalinsa kuma baya ƙetare ajalinsa *(Yunus, 49).*

Manzon Allah (S.A.W.) ya ce, "tsawon ran (mutane a cikin) al'ummata tsakanin shekara sittin zuwa saba'in, 'yan kaɗan ke ƙetare haka" (Muwaɗɗa Malik). Abin lura shine ko da saba'in ɗin aka kaddara zaka

yi a duniya, zaka ga tun daga lokacin haihuwa an fara kwashewa wani abu daga ajalinka. Kafin ace ungozoma ta yanke cibi ta wanki jinjiri kimanin minti arba'in sun tafi, kuma ba za su dawo ba. Kafin a raɗawa jinjiri suna, kwanaki bakwai sun tafi, kuma ba za su dawo ba. Ana tsakura shekara bayan shekara, watarana sai ka ji an ce, "yau wane babu".Allahu Akbar! Domin irin wannan, duk wani mai aiki sai ya yi ta yin aikin na ɗa'a".

Musulmi ba ya wasa da lokacinsa. Annabi ya ce, "ka amfani rayuwarka kafin mutuwa ta zo maka, ka amfani lafiyarka kafin jinya ta zo maka, ka amfani ƙuruciyarka kafin tsufa ya zo maka" (*Bukhari daga ɗan Umar).* Allah ta'ala Ya ce, "Ya ku muminai, ku ji tsoron Allah, matuƙar tsoranSa, kada ku mutu face kuna musulmi" (*Ali-imran, 102).* Kuma Ya ce "Ka yi ta bautawa ubangijinka har sai mutuwa ta zo maka"(*Hij-ri,99).*

## (C). RUBUTA AYYUKANSA

Allah ta'ala shi ya ƙaga halittar Ɗan-Adam, kuma ya ƙaga ayyukansa (*Saffat, 96*). Waɗannan ayyuka sun haɗa da aikin ɗa'a ko na saɓo ko kuma na buƙatun yau da kullum. Dukkanninsu Allah Ya riga Ya hukunta su kuma Mala'iku sun rubuce su.

Amma abin lura shine Ɗan-adam yana da zaɓi akan abinda zai aikata na ɗa'a ko na saɓo (*Sheikh Muhammad Salih al-uthaimin*). Idan ya aikata aiki na saɓo har Allah ya yi masa uƙuba, to, kada ya zargi kowa sai kansa domin kuwa Allah baya zalinci daidai da ƙwayar zarra(*Nisai,40*). Allah ya baiwa Ɗan-Adam hankali na zaɓar abinda ya

ke dai-dai, kuma ya yanke hanzari da ya aiko Manzanni da littattafai. Allah ba ya tilastawa bawa abinda zai aikata. Allah ya kan ɗauke alkalami akan duk bawan da ba shi da ikon yin aiki, misali, an ɗauke alƙalami akan yaro har sai ya balaga, da mahaukaci har sai ya warke da mai barci har sai ya farka (*Ahmad da Abu Dawud*). Allah baya kallafawa rai face abinda za ta iya.

'Yan'uwa musulmi mu karɓi kiran Allah da manzonSa. Mu himmatu wajen aikata ayyuka na ƙwarai. Allah ya na ruɓanya lada ga wanda ya so, kuma ya na afuwa akan abubuwa masu tarin yawa. Rahamarsa ta rinjayi fushinsa. *Guzuri ya kamaci mai tafiya.*

**(D). RUBUTU AKAN MAKOMAR ƊAN-ADAM:-**

**SHIN SHAKIYI NE KO SA'IDI?**

Hadisi da ke hannunmu, na huɗu a cikin Annawawi, ya tabbatar mana cewa Allah yana umartar Mala'ika ya rubuta makomar jinjiri a cikin uwarsa, ma'ana, shi ɗan- Al-janna ne ko ɗan-wuta.

Bukhari da Muslim sun rawaito daga Aliyu ɗan Abi Talib, Manzon Allah (S.A.W.) ya na cewa, " babu ɗaya daga cikinku face an rubuta makomarsa a gidan Al-janna da makomarsa a gidan wuta". Sai Sahabbai su ka tambaye shi, " Ya Manzon Allah, shin ba za mu bar duk wani aiki ba, mu dogara akan abinda Allah ya rubuta mana?". Sai Manzon Allah ya ce," A'a, ku yi ta yin aiki, domin kowane (mutum) ana hore masa hanya ya zuwa makomarsa, ma'ana, 'yan Al-janna ana hore mu su hanya zuwa Al-janna, haka nan 'yan wuta ana hore musu

hanya zuwa wuta. Sub-ha-nallah! Daga nan sai Manzon Allah ya karanta wasu ayoyi a cikin surar wallaili, (5-10):

'Yan'uwa musulmi, mu jajirce akan aikata ayyuka nagari domin mu nemi Al-janna. Babu mai hana ka aikin ɗa'a, haka kuma babu mai tilastaka ka aikata saɓo.

Ai mushirikan Makkah sun kawo wata hujja mai rauni suna cewa wai sun kafircewa Allah ne saboda hakan Allah ya kaddara musu. Amma Allah bai karɓi hujjarsu ba. Ga nassin ayar:

قا ل تعا لي: سيقول الذين أ شر كوا لو شا ء ا لله

ما أ شر كنا و لاءاباؤنا (الأنعام, 148)

Saboda haka mutum ba zai ce ko na yi aiki ko ban yi ba, Allah ya riga ya rubuta makomata tun tuni. Ka fahimci cewa Allah cikin rahamarsa ya na duba kyawawan ayyukan mutane, da fatansu da kyautatuwar zatonsu a gare shi, Ya canja rubutun ƙaddara akansu. Allah Ya ce," Lalle kyawawan ayyuka su kan tafiyar da munana"(*Hud,114*). Sannan Manzon Allah (S.A.W.) Yana cewa, " Babu abinda ke canja kaddara sai addu'a! (*Ibn Majah*). Sannan Allah Ya nanata cewa, "Ya Na shafe abinda ya so kuma ya tabbatar da abinda ya so, a wajensa akwai cibiyar littafin" (*Ra'ad, 39*).

Allah Ya sa mu dace, kuma Ya sanya mu cikin rahamarSa, amin.

# ZANGO NA UKU (3)

## ƊAN-ADAM A HALIN ƘURUCIYA

قا ل تعا لئ ثم نخر جكم طفلا ثم لتبلغو أشد كم

(الحج, 5)

Allah ta'ala Ya ce, "Sannan muna fitar da ku (duniya) kuna jinjirai, sannan (ku rayu) har ku kai ga cikar ƙarfinku". (*Hajj, 5*).

A halin ƙuruciya babu wani tak-lifi na shari'a akan ɗan-adam, ma'ana, shari'a ba ta kallafa masa yin ibada ba kuma ba ta kamashi da laifi har sai ya balaga. Babu umarni ko hani akan yaro sai abinda ya shafi ladabtarwa kawai.

Manzon Allah (S.AW.) ya ce, "duk abin haihuwa akan haife shi ne akan fiɗ-ra ta musulunci, sai dai idan iyayensa sun maida shi ba-nasare ko ba-yahude ko bamajuse" (*Bukhari da Muslim*). Saboda haka a wannan zango zamu nuna tasirin tarbiyya akan rayuwar ɗan-adam. Iyaye, malamai da al'umma su ke da alhakin tarbiyantadda 'ya'yansu.

### (A). TARBIYYA

Guzuri na farko wajen dasa tarbiyya shine uba ya zaɓawa 'ya'yansa uwa tagari. Manzon Allah (S.A.W.) ya ce, "ka zaɓi (mace) ma'abuciyar addini, sai hannunka ta yi albarka".Tarbiyya ce mai kyau a raɗawa jinjiri suna mai kyau. A kula da lafiyarsa da tsabtarsa, Annabi yana cewa, "tsabta rabin imani ce" (*Muslim daga Haris dan Asim*). Idan yaro

ya tashi da tsabta, to, hakan zai kaishi ga samun tsarkin zuciya (In-sha-Allahu).

Yana daga cikin tarbiyya, iyaye su yi renon ‘ya’yansu da halal. Manzon Allah (S.A.W.) ya yi mamakin wani mutum wanda abincinsa haramun ne, abinshansa haramun ne, tufafinsa haramun ne, kuma an rene shi da haramun, amma ya ke daga hannunsa sama yana addu’a. Sai Annabi ya ce, “To da ya ya za’a amsa masa” (*Annawawi, 10*). Addu’a ibada ce, kaga ashe rayuwa acikin halal sababi ne na karɓar ibada.

A nunawa yaro sanin girman manya, a nuna masa ‘yan’uwa da dangi domin ya kulla zumunta da su. A nuna masa halaye nagari. A tarihi mun ji yadda mutanen Makka suka yabi halayen Manzon Allah (S.A.W.) tun a lokacin kuruciyarsa. Yaro ne mai gaskiya, mai rikon amana, mai cika alkawari, al-amin, Sallallahu-alaihi wa-sallam. Na tabbata kowane uba yana fata ɗansa ya zama mai hali nagari irin wannan. Wajibi ne mu kanmu iyaye mu rinka nuna halaye nagari domin ‘ya’yanmu su koya daga gare mu. Mu zama madubi mai haskaka rayuwar ‘ya’yanmu.

Iyaye kada ayi sakaci da yiwa ‘ya’ya addu’a ta alheri. Tilas mu nesanci zagi da la’antar ‘ya’yanmu matuƙar muna so su zama masu albarka.

Masu iya Magana su kance, wai, “da safe ake kama fara”. Hikima ce babba a fara koyawa yaro karatun al-ƙur’ani kafin duk wani nau’in karatu. Ya dace ƙwarai yaro ya fara tashi da harruffan al-ƙur’ani a bakinsa domin hakan ya fi dacewa da sunnah. Manzon Allah (S.A.W.)

ya ce, “ku ladab-tar da ‘ya’yanku karatun al-ƙur’ani da ƙaunar Annabinku da ƙaunar ah-lul-baiti”( ).

Saboda haka ka tura ɗanka wajen malam ya ɗora masa Ɗam-ba, kafin ya fara zuwa firamare. Lokacin da yara suka kai kimanin shekara bakwai sai ayi musu kaciya, sannan a raba musu shimfiɗa a wajen kwanciya.

Wajibi ne iyaye su rinƙa umartar ‘ya’yansu da yin sallah, su tsawatar musu akan yin sallar idan sun kai ‘yan shekara goma.

Lokacin da yaro ya fara zuwa makarantar firamare, to kuma wajibi ne ya ci gaba da zuwa makarantar Islamiyya domin ya zurfafa iliminsa na addini. Malaman Islamiyya su ƙarfafa masa karatun al-ƙur’ani kuma su dasa masa aƙida da ƙwazo akan ibada. Malamai su koyawa yara sanin Allah, wato sanin girman Allah da ayyukansa da sunayensa domin yaro ya fara bambanta Allah daga abubuwan halitta. Malamai su koyarda tarihin Manzon Allah (S.A.W.) domin a cusawa yara son Manzon Allah da sahabbansa da iyalansa. Sannan a koyawa yara yadda ake al-wala da sallah.

Wajibi ne iyaye su kula da bukatun ‘ya’yansu har ‘ya’yan nan su fara dogaro da kansu. Kulawa da ɗawainiyar yaro ta kan sanya yaro ya zama mai biyayya. Galibi rashin kulawa yana ɗaya daga cikin dalilan da kan sa yaro ya fanɗarewa iyayensa. Misali, yaro yana girma, da ya ɗan data sai uba ya zare hannunsa daga biyan buƙatun yaron. Shin a’ ina yaro ya kwana? Ta ƙaƙa ya karya? Yaya tsabtarsa? Shin ya je makaranta? Su wane ne abokanansa? Duk ba’a kulawa da waɗannan.

Sannan kuma sai yaro ya zama mutum sai uba ya ke tsammani yaron nan zai tausaya masa. 'E', na yarda, kai ka haife shi, amma, ba fa wai haihuwar kaɗai ita ce ba, a'a reno da tarbiyya su ne mutum.

A nesanci tura 'ya'ya mata talla. Galibi lalacewar yara mata daga talla ne. Wasu iyayen ma har su kan lamincewa 'ya'yansu mata bin kasuwannin ƙauyuka. To ƙarshen lalacewa ke nan. Idan yarinya ta kai budurwa a' aurad da ita. Ku sani duk ruwan da ya tafasa ƙonewa yake, Kada ka sake 'yarka tayi nunar 'ya'yan kanya. Ma'ana, ta nuna ta nuna har ta yi baro.

Idan yaro ya koyi sana'a ayi masa aure. A kula da tarbiyya, *tarbiyya ita ce jigon rayuwa.*

**(B). NEMAN ILIMI**

Wani mawaƙi ya kan ce, " Jahilci muguwar cuta, mai sanya mutum cikin haɗari". Jahilci duhu ne, ilimi shine wayewa, shine gishirin rayuwa. Da ilimi ake gane fari da baki, da shi ake bautawa Allah Mahalicci. Allah (S.W.T.) Yana cewa, " Ku nemi sanina kafin ku bauta mini". Ka ga ashe ba a yin ibada da ka, sai da ilimi. Idan ka fahimci addininka, to, Haƙiƙa, ka tara dukkan alkhairai.Manzon Allah (S.A.W.) Ya ce "Duk wanda Allah ke nufinsa da alheri sai ya fahimtar da shi addini" (*Bukhari da Muslim*). Ilimi yakan daga darajar mai shi, duniya da lahira. Ilimi alama ce ta shiriya, yakan jefa tsoron Allah a zuciyar mai aiki da shi. Don haka ilimi sababi ne na shiga Aljanna. Manzon Allah (S.A.W.) ya ce," Duk wanda ya kama hanyar neman ilimi, Allah zai hore masa hanya ta zuwa Aljanna"(*Muslim*). Neman ilimi kalubale

ne musamman akan matasa, maza da mata. Wajibi ne mu jajirce wajen neman ilimi – na addini domin lahirarmu, haka nan, na zamani domin duniyarmu. “Neman ilimi wajibi ne akan kowane musulmi”, inji Manzon Allah (S.A.W.), a rayuwar ibn Majah.

*To, ɗan’uwa, mai karatu, ga shi mun kwararo tafiya ko ruwa ba mu sha ba. Amma bari mu gusa gaba kaɗan mu duba abubuwan da su ka shafi ibada, alabashshi, da izinin Allah, ma ci zango a tafkin al-kausara.*

# ZANGO NA HUƊU (4)

## ƊAN-ADAM A SHEKARUN BALAGA

قا ل تعا لئ وإذا بلغ الآطفل منكم الحلم فليستئذ نوا

(النور, 59)

Allah ta'ala Ya ce, "Lokacin da yara suka isa mafarki (suka balaga) to, su nemi izni (kafin su shiga gida)" (*Annur, 59*). Da wannan aya malaman fiƙ-hu suka yi hukunci cewa haƙƙoƙin shari'a suna wajaba akan yaro da zarar ya balaga.

A shekarun balaga Allah ta'ala ya ɗorawa bawa nauyin yin ibada. Amfanin Ibadan nan ya kan koma kan mai aikatawa, ma'ana Allah zai yi masa sakayya da Aljanna. Idan bawa ya ƙi yin ibada to ya saɓawa Allah da manzonSa, saboda haka, Allah zai kama shi da zunubi kuma Yayi masa azaba a ranar lahira da wuta.

Ibada ta ƙunshi duk wani aiki na gaɓoɓi,ko wani furuci da harshe, ko wani ƙuduri a zuci, wanda Allah da ManzonSa suka yarda da shi. Misali, Sallah, azumi, zakka, zikiri, zumunci, rikon amana da sauransu ibada ne. Haka kuma nisantar duk wani abu wanda Allah da manzonSa su ka yi hani akansa ibada ne. Misali, shirka, tsafi, ƙarya, sata, zalunci, nisantar kowannensu ibada ne. A wannan zango zamu ɗauki waɗannan nau'o'i na ibada ɗaya bayan ɗaya domin mu kwaɗaitar akansu sannan kuma mu tsoratar akan ayyukan saɓo kamar yadda Allah yayi hani akansu.

## (A). KWAƊAITARWA AKAN AYYUKA NAGARI

Abubuwan da suke wajibi akan baligi sune:-

(i). Ya tabbatar da kalmar shahada.

(ii). Ya inganta imaninsa.

(iii). Ya tsarkake ibadarsa domin Allah.

(iɓ). Sannan ibadarsa ta zamo akan sunnar Manzon Allah (S.A.W.),

(*Duba, Annawawi, 2*).

**Rukunan imani guda shida sune:-**

(a). Imani da Allah

(b). Imani da Mala'iku

(c). Imani da Manzannin Allah gaba ɗayansu

(d). Imani da littattafai daga cikinsu akwai Al-ƙur'ani mai girma.

(e). Imani da ranar lahira

(f). Imani da ƙaddara, alherinsa da sharrinsa.

Imani aiki ne na zuciya domin a zuci ake ƙudurce imani. Akan furta imani da harshe, sannan kuma imani yana bayyana a fili ta hanyar tsayuwa akan ayyuka na gaɓoɓi kamar sallah, azumi da jihadi. Imani yana ƙaruwa ta hanyar jajircewa akan aikata ayyuka nagari. Haka kuma

imani yana raguwa yayin da mutum ya kutsa cikin saɓo, kamar zina, sata da sauransu.

Sharaɗi ne mutum ya rinka yin ibada domin Allah, yana fatan samun rahamarSa, kuma yana tsoron azabarSa.

## 1. KALMAR SHAHADA

Da wannan kalma ake shiga musulunci. Asalinta gaɓa biyu ne:-

أشهدأن لاإله إلاالله

وأشهدأن محمدارسول الله

Ina ma'anar waɗannan kalmomi?

### Gaɓa ta farko

" Ina shaidawa babu abin bautawa da gaskiya sai Allah". Kalmar "La'ilaha illal-lahu", na nufin cewa; Allah, Mahalicci, Wanda Ya mallaki komai da kowa, Mai juya al'amuran komai da kowa, shi kaɗai Ya cancanci a bautawa. Allah bai lamincewa bayinSa su haɗa bautarSa da bautawa wani abin halitta ba. Abinda Allah ya yi umarni da shi shine, " Kada ku bautawa kowa sai shi kaɗai"(*Yusuf,40*). Babu zancen tarayya a cikin bauta. Duk wanda ya tara bautar Allah da bautawa wani abin halitta, haƙiƙa, ya kirkiri babban laifi kuma Allah ba zai gafarta masa ba matukar ya mutu bai tuba ba*. Guzuri ya kamaci mai tafiya.*

**Gaɓa ta biyu**

Shaidawa“ Annabi Muhammadu Manzon Allah ne”,ma’ana, Allah ne Ya aiko shi da al-ƙur’ani mai girma domin ya koyawa dukkan mutane yadda ake bautawa Allah. Kaga ashe sharaɗi ne, bautar Allah ta kasance akan koyarwar Manzon Allah (S.A.W.). Allah yana cewa, “wanda ya bi Manzon Allah, haƙiƙa, ya bi Allah”(*Nisa’I,80*).

قا ل تعا لىٔ من يطع الرسول فقدأطاع الله

( النساء ,80 )

Duk wanda bai yi furuci da Kalmar shahada ba, kuma bai gaskatata ba a zuciyarsa sa’an nan kuma bai yi aiki da ma’anarta ba, to, baya cikin musulunci. Saboda haka Allah ba zai karɓi duk wani aiki da zai yi na ibada ba. Ba zai karɓi sallarsa ba, ko azuminsa, ko zakkarsa. Wannan shine sharaɗi (*Sheikh Abdul’aziz bn baz*). Allah ta’ala ya siffanta mana Kalmar “La’ilaha illallahu” da cewa ita kalma ce mai kyau kamar bishiyar dabino, jijiyoyinta sun kama ƙasa, rassanta sun bazu a sama (*surar Ibrahim, 24*). Abu-Huraira ya tambayi Manzon Allah (S.A.W.) cewa, “A cikin mutane wanene yafi dacewa da samun cetonka a ranar al-ƙiyama”. Sai Manzon Allah ya ce, “Wanda ya furta (kuma yayi aiki da) Kalmar “La’ilaha-illallahu”, yana mai tsarkaketa a zuciyarsa”. (*Bukhari*). Kalmar shahada sababi ce ta shiga Aljanna (*Bukhari da Muslim a Hadisin Ubadata*) Allah Yana haramta naman jikin duk wanda ya gaskatata daga cin wuta. Ma’ana, Allah ba zai ƙona shi a wutar lahira ba. *Allah yasa mu dace.*

## 2. SALLAH

Sallah guzuri ce. Bayan “La’ilaha illallahu”, ba a wajabta wani abu ba wanda yafi sallah.

قا ل تعا لئ فأ قيمو االصلاةإن الصلاة كا نت

على المؤمنين كتا با موقوتا    ( النساء, 103 )

Allah Ya ce, “Ku tsayar da sallah, lalle, sallah ta kasance akan muminai, wajibi, abar sanyawa lokaci” (*Nisa’i, 103*).

Sallah dai ita ce tushen addini, Annabi ya ce, “duk wanda ya tsayar da ita, haƙiƙa, ya tsayar da addini, kuma duk wanda ya wulaƙantata, haƙiƙa, ya wulakanta addini” (*Baihaki*). Haka kuma Manzon Allah (S.A.W.) ya tabbatar mana cewa, duk wanda ya tsare sallolin nan guda biyar, “ Zai kasance yana da wani alƙawari a wajen Allah; cewa (Allah) zai shigar da shi Aljanna”(*Ahmad*). Bambanci a fili tsakanin musulmi da kafiri shine yin sallah. Ka ga ai haramunne a zubar da jini ko a taɓa dukiyar musulmi mai yin sallah. Annabi ya ce “ Sai dai idan akwai wani haƙƙi na shari’a akansa”(*Bukhari da Muslim*).

Akwai hikimomi masu yawa a cikin tsayar da sallah. Misali, sallah tana kange mutum daga aikata alfasha da munanan ayyuka (*Al-an kabut,45*). Ba za ka sami mai kiyaye salloli yana kutsawa cikin saɓon Allah ba. Idan kuwa ka ganshi yayi kicin-kicin a cikin saɓon Allah,to, a binciki ingancin sallar tasa.

Haka nan kuma sallah tana kusantar da bawa zuwa ga ubangijinsa, ta tsarkake zuciyarsa, ta girmama ladansa har ya dace da samun rahamar Allah.

Amma duk mai fatan samun falalar da ke cikin sallah wajibi ne ya kiyaye lokutanta. Tilas ne ya rinƙa kawo kowacce sallah a cikin lokacinta. An tambayi Manzon Allah (S.A.W.) cewa, wane aiki ne yafi? Sai ya ce, " yin sallah a cikin lokacinta"(*Bukhari*).Bayan haka wajibi ne ga mai tsayar da sallah ya cika sharuɗanta; kamar wankan janaba, alwala, suturce al'aura da sauransu. Wajibi ne ya kawo rukunanta da sunnoninta kamar yadda Manzo ya koyar da mu.

Ai Manzon Allah (S.A.W.) ya ce, " ku yi sallah kamar yadda ku ka gani ina yin sallah"(*Bukhari*). Don haka neman ilimin yadda ake yin sallah wajibi ne. Wajibi ne mai yin sallah ya kaskantar da kansa, ya cika zuciyarsa da tsoron Allah, ya ɗauke zuciyarsa daga duniya, ya kyautata sallarsa da nutsuwa domin ya sami hasken da Allah yayi alƙawarinsa ga mai yin sallah (*Al-akh-dhari*).

Falalar sallah tana bayyana tun daga kyautata alwala. Manzon Allah (S.A.W.) ya ce, "Kowane digo na ruwa a lokacin alwala yana kankare zunubai kuma ya shafe kurakurai" (*Ibn Majah*). Annabi ya kwaɗaitar da mu falalar asiwaki, ya ce, " Ba domin kada in tsanantawa al'ummata ba da na umarcesu da yin asiwaki a kowace sallah"(*muslim*). Kiran sallah da kuma yin addu'a a bayan ƙiran sallah su kan riskar da mai lizimtarsu da ceton Allah da Manzonsa (*Bukhari*). Tafiya zuwa masallaci falalace, Manzon Allah ya ce, "Ana rubutawa mai tafiya

masallaci lada a kowane taku ɗaya kuma a shafe masa zunubi a ɗaya takun, lalle wanda ya fiku lada shine wanda gidansa ya fi nisa daga masallaci" (*Bukhari da Muslim*). Tafiya masallacin Juma'a kuwa umarni ne daga Allah. Allah Ya ce, " Idan an yi ƙiran sallah, a ranar juma'a, ku tafi zuwa zikirin Allah, ku bar kasuwanci"(*surar juma'a,9*).

"Duk wanda yayi alwala, ya kyautata alwalarsa, ya je masallacin Juma'a, ya saurari (khuduba), yayi sallar Juma'a za'a gafarta masa (zunubansa) a tsakanin wannan Juma'a da wata har ma da karin kwana uku"(*Muslim*). Hatta zama acikin masallaci falala ne. Annabi ya ce, "Duk wanda ya zauna a masallaci yana sauraron liman, to, (ana ba shi lada) kamar yana yin sallah ne, kuma Mala'iku suna nema masa gafara da rahama matuƙar bai fita waje ba, kuma alwalarsa ba ta karye ba" (*Bukhari da Muslim*). Da kuwa zai dace ace kullum zuciyarsa tana rataye a masallaci, ma'ana, kullum hankalinsa akan sallah, to, da Allah ya sanya shi, a cikin inuwa a ranar da babu wata inuwa sai inuwarSa (*Bukhari da Muslim*).

Wata falala kuma daga Anas ɗan malik, Manzon Allah (S.A.W.) yana cewa "Duk wanda ya yi sallar asuba a cikin jam'i, sannan ya zauna yana yin zikiri har sai da rana ta fito, sannan yayi nafila raka'a biyu, to, zai sami lada (cikakke) irin na mai aikin hajji da um'rah"(*Turmuzi*). Ana so mutum ya rinka raya gidansa da sallolin nafila. Annabi ya ce, "Mafificiyar sallah sallar mutum a gidansa, im banda sallolin farilla" (*Nasa'i*). Akan sallar raka'at faj-ri kuwa Annabi ya ce, "Alherinsu yafi duniya da abinda ke cikinta"(*Muslim*). Allah yana son mutum ya rufe

nafilarsa ta dare da shafa'i da wuturi. Annabi ya ce, "Lalle, Allah wuturi ne saboda haka yana son wuturi" (*Bukhari*).

Sallolin farilla sune guda biyar:- Azahar, La'asar, Magriba, Isha, Asuba. Idan ka gabatar da su a cikin jam'i, kana da fifikon lada mai daraja ashirin da bakwai (ko da biyar) sama da ladan mai sallah shi kaɗai (*Bukhari da Muslim*). Manzon Allah (S.A.W.) ya kwaɗaitar akan yin sallah a sahun farko, ya ce, "da mutane sun san falalar da ke cikin kiran sallah da kuma yin sallah a sahun farko, sa'an nan ba za su sami waɗannan (falala) ba har sai an yi ƙuri'a, lalle, da sun nace ayi ƙuri'ar"(*Bukhari da Muslim*). "Duk wanda ya kawo sallar Isha'i a cikin Jam'i (ladansa) kamar ya raya rabin dare ne, wanda kuwa ya kawo sallar asuba a cikin jam'i kamar ya raya dare ne baki ɗayansa" (*Muslim*). Annabi (S.A.W.) yana cewa, "Sallar Isha'i da asuba suna zama wani nauyi akan munafiƙai, kuma wallahi da sun san abinda ke cikinsu na falala da sun je ga waɗannan salloli koda da rarrafe ne" (*Bukhari da Muslim*).

Allah ta'ala ya yabi muminan ƙwarai cewa, "Su, akan sallah, masu dawwama ne" (*Ma'arij, 23*). Idan mutum ya wulaƙanta sallah ƙwaya ɗaya da gangan, to, shi kafiri ne. Sheikh Muhammad Saleh al-uthaimin, a cikin littafinsa, "Tarikus-salah" ya kawo hujjoji cewa wannan mutum ya fita daga musulunci, har sai ya tuba, ya koma yin sallah. Sallah dai ita za'a fara aunawa a mizani, a ranar sakamako. Idan ta yi nauyi sai a auna sauran ayyuka. Idan kuwa babu sallah, to….!! "*Guzuri ya kamaci mai tafiya*".

### 3. ZAKKA

Zakka Guzuri ce. Allah ta'ala ya yi nuni akan haka:

قا ل تعا لئ وماءاتيتم من زكوة تريدون وجه الله فأُولآإك هم

المضعفون ( الروم, 39)

Allah ya ce, "duk abinda ku ka bayar na zakka, ku na nufin yardar Allah, to waɗannan su kan sami ninkin lada"(Rum,39)

Zakka wani yanki ne na dukiya da ya wajaba a karɓa daga hannun mawadata a baiwa mabuƙata a cikin al'ummar musulmi. Zakka wajibi ce da nassin Al'ƙurni da Hadisan Manzon Allah (S.A.W.). Tana daga cikin shikashikan musulunci guda biyar. Ana fitar da zakka daga cikin zinare da azurfa da kuɗi, haka kuma daga cikin dabbobin ni'ima, kamar; rakuma, shanu, tumaki da awaki. Ana fitar da zakka daga amfanin gona, kamar su; shinkafa, gero, dawa, masara da sauransu da zarar anyi girbi ko casa. Ana fitar da zakka da zarar dukiya ta cika sharuɗanta, wato ta kasance mallaka cikakkiya, nisabi cikakke, sannan ta shekara a hannu ko ana juyata.

Ana bayar da zakka ga nau'o'i takwas (8), sune:

1. Faƙirai
2. Miskinai
3. Masu aiki akan zakkar
4. Kafiran amana don su shiga musulunci

5. Bayi don su fanshi kansu
6. Waɗanda bashi ya yiwa katutu
7. Hanyoyin ɗaukaka Kalmar Allah, da kuma
8. Matafiyan da guzuri ya yanke musu

   (*Surar At-tauba, 60*).

Daga cikin hikimomin bada zakka akwai:

- Tsarkake mawadaci daga dattin rowa.
- Tsarkake matalauci daga aikata sharri, kamar sata, ƙwace, da maula.
- Tsarkake dukiya da kuma tsareta daga wata tawaya.
- Wadata matalauci ko rage masa raɗaɗin talauci
- Kyautata zamantakewa a tsakanin mawadata da matalauta.
- Daidaita rabon arziƙi a cikin al'umma; ma'ana kada dukiya take zagayawa a hannun mawadata kawai.
- Zakka sababi ce ta shiga Al'janna.

Falalar zakka tana bayyana tun daga nan duniya. Zakka tana tsare dukiya daga ɓarayi da gobara ko wata asara. Manzon Allah (S.A.W) ya ce, "ku tsare dukiyoyinku da yin zakka" (*Abu Dauda daga Al'hassan*). Bayar da zakka ya na kakkaɓe sharrin da ke ƙunshe a cikin dukiya.

Manzon Allah ya ce, “duk wanda ya bada zakkar dukiyarsa, ya kakkaɓe duk wani sharri dake cikinta” *(Ɗab-rani a cikin Ausad).*

Hadisai masu tarun yawa sun nuna cewa zakka tana daga cikin ayyukan da sukan shigar da mutum Aljanna, su nisantar dashi daga wuta. Manzon Allah (S.A.W) ya ce, “ku lamince min abubuwa guda shida, zan lamince muku shiga Aljanna”, sune; Sallah, zakka, riƙon amana, tsare farji da ciki da harshe *(Ɗab-rani a cikin Ausad).* Wata rana Mu’azu ɗan Jabal ya tambayi Manzon Allah (S.A.W) ya bashi labarin ayyukan da zaiyi ya shiga Aljanna. Sai ya ce da shi, “haƙiƙa kayi tambaya akan wani babban al’amari, amma mai sauƙi ne ga wanda Allah ya horewa; ka bautawa Allah ba tare da yin shirka ba, ka tsaida Sallah, ka bada Zakka, ka azumci Ramalana, kayi aikin Hajji”, *(Ahmad da wasu).*

Babu wani alheri ga waɗanda basa fitar da zakkar dukiyarsu, a’a sai dai sharri, domin zasu ɗauki dakon abinda suka yi rowa da shi a ranar alƙiyama. (*Duba Ali-Imrana, 170*). Manzon Allah (S.A.W) ya ce, “duk mutumin da ba ya fitar da zakka, to a ranar alƙiyama za’a ƙera macizai na wuta da wannan dukiya, su kanannaɗe a wuyansa, sannan za’a yi masa lalas (toɗi) da ita a goshinsa, da kwiɓinsa da gadon bayansa” (*Nasa’i da Ibn Majah*). Duk mai hana zakka bashi da Sallah kuma ɗan wuta ne, za’a jefa shi a wutar saƙara (*Mudassir, 42-44*). Kin bayar da zakka shirka ne. (*Fussilat, 6-7*). Domin hakane khalifa Abubakar Saddik ya yaƙi masu hana zakka a zamaninsa.

Mabuƙata suna da haƙƙi a cikin dukiyoyinmu, walau ta hanyar zakka, ko kyauta, ko sadaka. Dukiya de ni’ima ce. Allah ta’ala ya siffanta

dukiya da kuma ‘ya’ya cewa su ado ne na rayuwar duniya. (*Kahafi, 46*). Allah ya na bada dukiya ga wanda ya so ba domin ƙarfinsa ko wayonsa ba. Saboda haka idan Allah ya baka dukiya, haƙiƙa, ya baka duniya, sannan kuma ya baka mabuɗin lahira. Kana da damar ka ci, ka sha, ka yi zakka, ka yi kyauta, ka yi sadaka. Talakawa daga cikin sahabbai ai sun lura da haka, dalilin haka suka kokawa Manzon Allah suna cewa, “masu dukiya (a cikinmu) sun tafi da dukkan lada, suna sallah kamar yadda muke sallah, suna azimi kamar yadda muke azimi, sannan suna sadaka da shauran dukiyarsu…..”(*Muslim*). Ka duba yadda ake rige rige a cikin ayyukan lada. To ina masu dukiya a yau? Kai ne, ka ci, ka sha, ka yi gyatsa, amma maƙwabcinka ya na hamma, babu masarar da za a tuƙa. Shin marayu nawa ka ɗauki nauyin karatunsu? ‘Ya‘ya mata marayu nawa ka aurar a cikin dukiyarka? Shin ina haƙƙin ‘yan’uwa na zumunci? Ina haƙƙin miskinai da fuƙara’u? Ina haƙƙin iyaye da ya wajaba a kanka? Allah ta’ala ya ƙirayi muminai cewa, “ku ciyar daga abinda muka arzurtaku kafin zuwan ranar da babu kasuwanci a cikinta, babu abota, babu ceto.” (*Baƙara, 254*). Allah ta’ala ya misalta ladan masu ciyar da dukiyoyinsu da cewa, “kamar misalin ƙwayar hatsi ne, wanda ya tsiro, yayi zangarniya guda bakwai, a kowace zangarniya akwai ƙwayar hatsi guda ɗari. Allah ya na ruɓanya lada ga wanda ya ke so, Allah Mai yalwatawa ne, Masani” (*Baƙara, 261*).

Manzon Allah (S.A.W) ya bayyana ana falalar sadaka, ya ce, duk wanda ya yi sadaka, koda da tsagin dabino ne, ko lomar abinci, to, “Allah zai karɓa da hannunsa na dama, ya yi ta ƙara ta, ta girma, har ta

kai ya dutsin Uhudu, sannan ya baiwa mai ita ladan" (*Bukhari da Muslim daga Abu-Huraira*). Wannan Hadisi ya nuna girman ladan sadaka komai ƙanƙantarta. Amma duk da haka ana son yalwatawa wajen bada sadaka domin samun lada mai yawa. Bayan haka, Manzon Allah (S.A.W) ya ce, a kowane yini akwai wasu mala'iku guda biyu suna addu'a cewa, "Ya Allah ka sakawa mai ciyarwa, ya allah ka jefa asara ga mai damƙe hannu, wanda baya bayarwa" (*Bukhari da Muslim*). Haka kuma, " Hannun da ke sama (mai bayarwa) yafi hannun da ke ƙasa (mai karɓa)" in ji Manzon Allah (S.A.W), a ruwayar Ibn Khuzaima. Sadaka tana bice fushin Ubangiji, tana maganin bala'i. (*Turmuzi daga Anas*). Sadaka tana shafe kura-kurai kamar yadda ruwa yake kashe wuta (*Turmuzi daga Mu'azu*). Sadaka tana kare azabar ƙabari kuma tana yin inuwa ga mai bayar da ita a lahira. Duk mutumin da ke sirranta sadaka to Allah zai shigar dashi inuwa a ranar da babu wata inuwa sai inuwarsa. (*Bukhari da Muslim*). Sadaka tana tsawaita rai, kuma tana hana mutuwar wulaƙanci, sannan tana kawar da girman kai da fariya (*Ɗab-rani*). Akan bada sadaka domin neman sauƙi ga marasa lafiya. (*Abu Dauda*).

Mafificiyar sadaka ita ce wacce aka bayar da ita ga makusanta. Ka fara baiwa matarka, da ɗanka, da bawanka sadaka(*Ibn Khuzaima*). Sadaka ga ɗan'uwa tana da lada biyu, ladan sadaka da kuma ladan zumunci.

Mafificiyar sadaka ita ce ciyar da abinci da kuma shayar da ruwa. Sa'adu ɗan Ubadata ya tambayi Manzon Allah (S.A.W), "wace sadaka ce tafi?" sai Annabi ya ce shayar da ruwa, sai Sa'adu ya tona rijiya sadaka ga mahaifiyarsa da ta mutu. (*Abu Dauda da wasu*).

Ana so a kyautata zakka da sadaka su zamanto domin Allah, babu riya a cikinsu. Ana so a bayar da su daga dukiya mai tsarki ta halal, kuma a bayar cikin daɗin rai. Ba a son a bisu da gori. *Allah shi karɓa, amin.*

## 4. AZIMI

قا ل تعا لئ يأيهاالذينءامنوا كتب عليكم الصيام كماكتب على
الذين من قبلكم لعلكم تتقون ( البقرة,183)

*Ma'ana;*

"*Ya ku masu imani, an wajabta muku azumi kamar yadda aka wajabta shi ga (al'ummomi) kafin ku, tsammani ko zaku bi Allah da taƙawa.*"(*Bakara, 183*).

Wannan aya ta nuna cewa, babbar hikimar da ta sa aka wajabta azumi ita ce domin ya ladabtar da mu ya cusa mana taƙawa. Azimi yana kimsa mana haƙuri da dauriya da tausayi da son taimakawa juna. Yana daidaita mawadaci da matalauci; ya haɗa shugaba da talaka a cikin ibada iri ɗaya-wato barin ci da sha da sha'awa. Azumi yana gyara ciki da jijiyoyin jini, yana ƙara lafiya.

Azimi, a shari'ance, shine kamewa daga barin ci da sha da kusantar iyali tun daga hudowar alfijir har ya zuwa faduwar rana, tare da niyyar yin ibada domin Allah. Yana daga cikin shikashikan musulunci guda biyar.

Wani Hadisi ƙudusi daga Abu-Huraira, ya bayyana mana falalar azimi, yana cewa, "duk wani aiki na ɗan-Adam akan ninka ladansa ninki goma har ya zuwa ninki ɗari bakwai; Allah ta'ala ya ce, "amma banda azimi, shi azimi nawa ne, Ni zan bada ladansa; saboda mai azimi ai ya kan bar abincinsa, da abinshansa da sha'awarsa ne domin Ni. Ga mai azimi akwai farin ciki guda biyu: farin ciki a lokacin buɗa baki da wani

farin cikin a lokacin da ya gamu da ubangijinsa. Haƙiƙa, warin bakin mai azimi yafi ƙamshi a wajen Allah sama da turaren al-miski. Babu shakka mai azimi zai yi farin ciki da irin sakayyar da Allah zai yi masa. (*Bukhari da Muslim*). Manzon Allah (S.A.W.) ya ce, "Azimi garkuwa ne daga wuta kamar garkuwar ɗayanku (a fagen) yaƙi." (*Ahmad da wasu*)."Duk wanda yayi azimi domin Allah, Allah zai karkatar da fuskarsa daga wuta, tsawon shekara saba'in." (*Bukhari da Muslim*). "Masu azimi za su shiga Aljanna ta wata ƙofa wacce ake kira Rayyanu, suna gama shiga sai a kulle ƙofar, babu mai sake shiga ta cikinta". (*Bukhari da Muslim*). Azimi yana karya sha'awa, saboda haka, a lokacin da manzon (S.A.W.) ya yi umarni akan samari suyi aure, sai kuma ya ce, "Duk wanda bashi da ikon yin aure, to, ya yawaita yin azumi" (*Bukhari*),

Falalar azimin watan Ramalana a bayyane ta ke. Annabi ya ce, "A farkon daren Ramalana ana ɗaure shaiɗanu da azzaliman aljannu, ana rufe duk ƙofofin wuta, ana buɗe duk ƙofofin Aljanna, sannan (a umarci) mai yekuwa ya yi yekuwa cewa, "Ina mai neman alheri, karɓi; ina mai neman sharri, ka taƙaita; (ku sani cewa) akwai waɗanda Allah ya ke 'yantawa daga wuta a duk daren Ramalana" (*Turmuzi*). Kai, "duk wanda ya azimci Ramalana yana mai imani kuma yana kwaɗayin lada an gafarta masa duk zunubansa da suka gabata." Haka nan wanda ya raya dararen Ramalana da nafiloli, musamman daren lailatul- ƙad-ri shima an gafarta masa. (*Bukhari da Muslim*).

Sunnah ce ga mai azimi yayi suhur koda da muƙurwar ruwa ne, kuma ya jinkirta yin suhur har ya zuwa daf da alfijir, kimanin yadda za'a iya

karanta ayoyi hamsin na alƙur'ani (wato kimanin minti goma sha biyar kafin assalatu). Manzon Allah (S.A.W.) ya ce, "Ku yi suhur, lalle a cikin suhur akwai albarka."(*Bukhari da Muslim*) Sannan ya ce, "al'ummmata ba za ta gushe ba tana samun alheri matuƙar suna gaggauta buɗa baki, kuma suna jirkinta yin suhur." (*Ahmad*). Hadisi daga Anas ya yi nuni cewa, lalle Annabi (S.A.W.) bai kasance ya na sallar magriba ba face yayi buɗa baki koda da makurwar ruwa ne. (*Ɗab-rani*). Sunnah ce ayi buɗa baki da dabino ko ruwa, sannan mutum yayi addu'a da abinda ya sawwaƙa. Mu dage da yin addu'a domin Allah ta'ala yana karɓar addu'ar mai azimi a lokacin buɗa baki. (*Ibn majah da Hakim*).

Kamar yadda Allah ya daukaka Ramalana akan shauran watannni, haka nan yake ruɓanya ladan ayyukan ibada a wannan wata. Misali, raya daren Ramalana da sallar Ashan ya na kankare duk zunuban da suka gabata. Manzon Allah (S.A.W.) ya na yawaita yin kyauta da sadaka a watan Ramalana, ya na cewa, "Duk wanda ya ciyar da mai azimi (abinci ko abinsha) ya na da lada irin na mai wannan azimin, ba tare da Allah ya tauye wani abu daga ladan shi mai azimin ba." (*Ahmad da Turmizi*). Akwai falala babba a cikin karatun alƙur'ani, a Ramalana, Manzon Allah (S.A.W.) ya kan yawaita karatun alƙur'ani a watan Ramalana, mala'ika Jibrilu yana yi masa bita. (*Bukhari*).

Ka sani cewa Azimi da Alƙur'ani suna ceton bawa a ranar alƙiyama. Azimi yana cewa, "Ya ubangiji na hana wannan bawa cin abinci da shan abinsha da rana" Alƙur’ani yana cewa na hana wannan bawa barci da daddare," saboda haka muna neman cetonsa." (*Ahmad da Nasa’i*).

Akwai falala a cikin yin I'tikafi wato lizimtar zama a masallaci ana yin ibada a wasu kwanakin da mutum yake yin azimi, musamman azimin Ramalana. Manzon Allah bai gushe ba ya na I'tikafi a kowace goma ta ƙarshen Ramalana har ƙarshen rayuwarsa, sallallahu alaihi wasallam. (*Bukhari*). Ka sani cewa, Rahama tana lullube mai yin ibada a masallaci, kuma mala'iku suna yi masa addu'a suna nema masa gafara. Um-rah a watan Ramalana tana da falala. Manzon Allah (S.A.W.) ya ce, "yin um-rah a cikin Ramalana (ladanta) ta yi dai-dai da aikin hajji tare da ni" (*Bukhari da muslim*). Daren lailatul ƙadri (alherinsa) yafi dararen watanni dubu; wato kimanin shekara tamanin da uku kenan. Saboda haka ɗan'uwa ka yi ƙoƙarin neman daren lailatul-ƙadri a goma ta ƙarshen Ramalana.

Azimin nafila da falalarsu, sunnah ne azimin ranar Arafa, wato azimin rana ta tara ga zul-hajji, amma banda Alhazai. Manzon Allah (S.A.W.) ya ce, "Azimin ranar Arafa yana kankare zunubin shekara biyu, shekarar da ta wuce da kuma mai zuwa" shi kuwa "Azimin Ashura (goma ga watan Al-muharram) yana kankare zunubin shekara guda." (*Muslim*) Annabi ya kwaɗaitar akan azimin Tasu'a, yana cewa," Idan Allah ya kai mu shekara mai zuwa zamu azimci Tasu'a, in Allah ya so." Sunnah ne, azimin Sittu shawwal, domin kuwa manzon Allah (S.A.W.) ya ce, "Duk wanda yayi azimin Ramalana, sannan ya bishi da azimi shidda a watan shawwal, to, kamar ya azimci shekara guda ne." (*Muslim*). Ana son azimtar duk ranar litinin da Al-hamis ga wanda Allah ya horewa, domin a waɗannan raneku ake auna ayyuka, sannan a gafartawa duk muminai, im banda masu gaba da juna. (*Ahmad*). Ɗan

'uwa ko za ka gwada azimi irin na Annabi Dauda? Shine ka yi azimi yau, gobe ka sha, ka yi yau, gobe ka sha, wannan,"shine mafi soyuwar azimi a wajen Allah," inji manzon Allah (S.A.W.) a ruwayar Bukhari da Muslim. Sunnah ne azimtar rabin watan sha'aban. Ma'ana, kayi azimi tun daga farkon sha'aban har ya zuwa ranar da wata zai raba a tsaka. Sha'aban shine watan da Manzon Allah yafi yawaita azimi a cikinsa, im banda Ramalana . (*Muslim daga Aisha).* Sunnah ne azimtar kwanaki goma na farkon watan zul-hijja, sune kwanakin da Allah ya fi ƙaunar ayyukan lada a cikinsu.(*Bukhari da Muslim*). Azimin da ya fi kowanne falala, im banda Ramalana shine azimin watan Allah mai suna Al-muharram (*Bukhari*). Kada mu sake, duk yinin da ya wuce ba zai dawo ba haka kuma duk daren da ya wayi gari ba zai dawo ba. *Guzuri ya kamaci mai tafiya.*

## 5. AIKIN HAJJI DA UM-RAH

قا ل تعا لئ ولله على الناس حج البيت من استطاع إليه سبيلا

(ءال عمران , 97)

Ma'ana;

"Allah ya wajabtawa mutane ziyartar daki ga wanda ya sami ikon tafiya ya zuwa gareshi"(*Ali-imrana, 97*).

Wannan aya ta nuna cewa sharaɗi ne mai niyyar aikin hajji sai ya sami ikon tafiya kafin hajji ta zama wajibi akansa. Ikon tafiya ya ƙunshi abubuwa huɗu(4):- guzurin abinda Alhaji zai buƙata da kuma abinda zai bari ga iyalinsa,sannan abin hawa, da lafiyar jiki da kuma tsaro a hanya (*sheikh Abubakar Jabir a cikin Minhaj*).Duk wanda ya sami iko to Allah(S.W.T.) ya wajabta masa yin aikin Hajji sau ɗaya a cikin rayuwarsa.Idan ya ƙara komawa to hajinsa ta zama nafila, kamar yadda Manzon Allah ya tabbatar a ruwayar Abu-dauda da Ahmad da Hakim. Amma yana da kyau idan mutum ya sami hali ya koma Hajji duk bayan shekara biyar. Aikin hajji yana daga cikin shika-shikan musulunci guda biyar. Amma umrah sunnah ce mai ƙarfi, ayar Al- ƙur'ani tana cewa "ku cika aikin hajji da umrah domin Allah (*Bakara, 196*).

**Rukunan aikin hajji guda hudu (4) ne, sune:-**

**(1) HARAMA:** wato daura tufafin harami tun daga miƙati,da kuma ƙulla niyyar aikin hajji a bayyane,Alhaji yana mai yin talbiya, yana mai nesantar jima'i da kwalkwasa.

**(2) ARAFAT:** wato tsayawa a filin Arfa a rana ta tara ga watan Zul-hijja, a cikin tufafin harami, Alhaji yana mai yin zikiri da addu'a tsawon wani lokaci, misali, tun daga bayan sallar azahar har ya zuwa faɗuwar rana.

**(3) ƊAWAFI:** wato kewaya ɗakin Allah da ke garin Makka, kewayawa bakwai a jere, alhali Alhaji yana cikin tsarki, yana mai yin zikiri da addu'a.

**(4) SA'AYI:** wato tafiya daga dutsin safa zuwa dutsin marwa, sannan daga marwa zuwa safa, Alhaji yana hailala, yana kirga tafiya da komawa har adadinsu ya kai bakwai.

Um-rah tana da rukunai uku (3): Harama, Ɗawafi, Sa'ayi. Mai yin um-rah ita kaɗai baya fita filin Arfa.

Hajjul Mab-rur. Ingataccen aikin hajji wanda ake fatan samun falalarsa shine aikin hajjin da maniyyaci ya tanadi waɗannan abubuwa guda bakwai (7):-

(1) **Tsarkake niyyarsa**, wato Alhaji yayi hajji domin Allah, kuma domin samun lada. Ya nesaci ayyukan dake ɓata ibada, kamar riya, alfahari, ko zuwa hajji domin gasa ko don a ƙira shi da suna Alhaji.

(2) Wajibi ne Alhaji ya tanadi guzuri mai tsarki, na halal, wannan sharaɗi ne na karɓuwar aikin hajjinsa. Manzon Allah (S.A.W.) ya ce,"Allah ta'ala tsarkakakke ne, ba ya karɓar aiki sai mai tsarki."(*Muslim*).

(3) Wajibi ne Alhaji ya nemi ilimin yadda zai yi aikin hajji, domin ba a yin ibada da ka. Manzon Allah (S.A.W.) yace "ku koyi aikin hajjinku daga gareni."Al-hamdu-lillahi, hukumar Alhazai a Nigeria tana ba da horo ko bita ga maniyyata aikin hajji.

(4) Maitafiya aikin hajji, ya kamata ya yi ban kwana, yayi wasiyya ga iyalai da abokanai, ya biya bashin da ake binsa da kyakkyawan tsari akan bashin ya ke bi. Ya kamata ya nemi abokanan tafiya nagari, musamman masu ilimi da kuma ɗa'a.

(5) Wajibi ne ya tuba ga Allah daga duk wasu ayyukan zunubi da ya san yana aikatawa. Ya kame kansa daga saɓo kuma ya dage wajen ayyukan ibada.

(6) Ya nesanci ayyukan saɓo. Kada ya kusanci alfasha, ya kame harshensa, ya nesanci ƙarya, da jayayya ko faɗa da sauran Alhazai. Allah yana cewa,"babu kwalkwasa, babu fasikanci, babu jayayya a lokacin hajji. Yaci gaba da cewa "Duk abinda kuka aikata na alheri Allah yana sane, ku yi guzuri, *lalle mafificin guzuri shine tsoron Allah.*"(*Bakara, 197*).

(7) Maniyyaci zai lizimci zikiri da addu'a da istig-fari, da salati, da karatun alkur'ani. Ya tsare sallolin farilla a cikin jam'i ya yawaita yin ɗawafi da sadaka.

Irin wannan aikin hajji da muka siffanta, shi ake kira "Hajjul-mab'rur" wato hajji karɓaɓɓiya. Hajjul-mab'rur ita ce hajjin da aka nesanci saɓo a cikinta, kuma aka cikata da ayyukan kwarai. Sakamakonta Aljanna.

Duk wanda Allah ya horewa damar zuwa aikin hajji, to Allah ya bashi damar da kowane musulmi ke fatan samu, don haka kada ya sake. Manzon Allah (S.A.W.) yana cewa"kuyi gaggawar zuwa aikin hajji na farilla domin mutum bai san abinda zai bujuro masa ba."(*Ahmad*).Ma'ana ku je kafin kuɗin zuwa yafi ƙarfin talaka, ko wani yaƙi ya toshe hanya, ko dokokin ƙasa da ƙasa su tsananta, ko rashin lafiya ko mutuwa. Zuwa aikin hajji dama ce da mutum zai taka wurare masu tsarki, wuraren da manzon Allah (S.A.W.) ya taka da ƙafafunsa masu daraja.Dama ce da mutum zai cuɗanya da mutane iri-iri, fararensu da baƙaƙensu, ya ga inda duniya ke ɗinkewa akan kalmar "La'ilaha illal-lah, Muhammadur Rasulullah." Aikin Hajji ya kan bada damar yin kasuwanci (*surar Hajji, 28-29*). Aikin hajji aiki ne na motsa jiki, ga abinci ingantacce, ga ruwan zam-zam mai albarka, waɗannan suna ƙara lafiyar jiki, zaka ga Alhaji ya dawo gida fes da shi. Manzon Allah (S.A.W) yana cewa"shi zam-zam abinci ne mai ƙosarwa, kuma magani ne ga cututtuka"(*Bazzar a cikin sahihit-targib*)

An tambayi manzon Allah (S.A.W) cewa"wane aiki ne yafi? "sai ya ce, “imani da Allah da manzonsa, sannan jihadi fi-sabilillahi, sannan aikin hajji karɓaɓɓe"(*Bukhari da muslim*).Lalle aikin hajji yana rusa duk wani (zunubi) da aka aikata kafinsa. Manzon Allah (S.A.W) ya ce "Duk wanda ya yi aikin hajji domin Allah, bai yi kwalkwasa ba, kuma bai yi fasikanci ba, to zai komo gida kamar dai ranar da uwarsa ta haifeshi."(*Bukhari da Muslim*).Aikin hajji yana riskar da mutum shiga gidan Rahama. Manzon Allah (S.A.W) ya ce,"Um-rah zuwa umr-rah kaffara ce ta abinda ke tsakaninsu, Hajji mab-rur kuwa ba shi da

sakamako sai Aljanna."(*Bukhari da Muslim*).Aikin Hajji ko Um-rah jihadi ne, jihadi ne wanda babu ƙaya, babu kisa a cikinsa. Jihadi ne ga mata da mazaje masu rauni. (*Ahmad da ibn Majah*).

Allah yana gafartawa Alhazai, kuma yana gafartawa duk wanda Alhazai suka nema masa gafara.Allah yana karɓar addu'ar Alhazai. Farko, Alhaji matafiyi ne, kuma shi baƙon Allah ne, gashi yana ibada a lokuta zaɓaɓɓu, a wurare masu tsarki,duk waɓannan sabuba ne na karɓar addu'a.Manzon Allah (S.A.W) yace "mafificiyar addu'a, addu'a ranar Arfa."(*Turmuzi*).Sannan yace,"Babu wani yini da Allah yafi 'yanta bayi a cikinsa daga wuta irin ranar Arfa, lalle ne Allah ya kan kusanto, yana cewa da mala'ikunsa,"Me waɗannan (bayi) suke buƙata im-basu"? (*Muslim*).Hatta wanda ya mutu a hanyar zuwa Hajji (ko um-rah), Allah zai gafarta masa, ya rubuta masa ladan Hajji, ya tashe shi yana talbiya sannan ya shigar da shi Aljanna(*sahih Targib*).

Idan mutum yaki zuwa aikin Hajji, alhali yana da damar zuwa, to wannan mutum bai cika musulmi ba. Manzon Allah (S.A.W) ya ce,"Duk wanda ya sami damar aikin Hajji, ga shi kuwa babu wata buƙata da ta tsare shi, babu jinya, babu wata ja'irar hukuma da ta hana shi, to, da zai mutu bayahude ko banasare babu ruwana". (*Ahmad da Abu-ya'ala*).

Alhaji yana da damar ziyartar birnin manzon Allah, Madina mai haske, birnin da imani ke kwarara a cikinsa a kowane lokaci. Da zai mutu a wannan birni, da Annabi (S.A.W) yayi masa shaida a ranar alƙiyama kuma ya cece shi. Sallah a masallacin manzon Allah (S.A.W) (ladanta) tafi sallah dubu a wasu masallatan duniya im banda masallacin Harami da ke Makka.Sallah kuwa a masallacin Harami tafi sallah dubu ɗari a

wasu masallatan duniya.(*Ahmad da ibn Majah daga Jabir*).Domin wannan falala ana so Alhaji yayi ta ƙoƙarin samun sallar jam'i a waɗannan manyan masallatai guda biyu. Akwai falala mai tarin yawa ga duk wanda ya sami sallar nafila raka'a biyu a masallacin manzon Allah a wurin da ake ƙira **Raudha**. Manzon Allah ya ce,"Abinda ke tsakanin gidana da mumbarina, dausayi ne daga cikin dausayin Aljanna."(*Bukhari da Muslim*). Alhaji zai ziyarci ƙabarin manzon Allah (da na Abubakar da Umar) a inda zai yi musu sallama. Manzon Allah (S.A.W) ya ce,"Babu wani wanda zai yi sallama a gare ni, face Allah ya dawomin da raina, har na mayar masa da sallamarsa."(*Ahamad*). Sunnah ne ga Alhaji ya ziyarci ƙaburburan sahabbai dake maƙabartar baƙi'a, ya kuma ziyarci ƙabarburan shahidai a dutsin Uhudu duk dai a madina. Sunnah ne Alhaji ya ziyarci masallacin ƙubah domin koyi da manzon Allah (S.A.W), da kuma fadinsa cewa,"wanda ya yi alwala a gidansa, sannan ya taho masallacin ƙubah, ya yi sallah a ciki, to yana da kimanin ladan yin Um-rah." (*Ahmad da Nasa'i*).

# ZANGO NA BIYAR (5)

## MUTUWA DA KWANCIYAR KABARI

قا ل تعا لئ ثم إنكم بعد ذالك لميتون

(المومنون,15)

Allah ta'ala ya ce" Sa'an nan, lalle ku, a bayan (rayuwar duniya) masu mutuwa ne"(*Muminun, 15*).

*Guzuri ya kamaci mai tafiya.* Tafiyar nan ta zama dole, babu makawa.Mutuwar nan ana yi a gabanka kana gani. Yau ina Annabawa da Sahabbai? To shin mu ɗin dawwama zamu yi? Allah rayayye, tabbatacce yana cewa,"kowace rai mai ɗanɗanar mutuwa ce"(*Ali imrana, 185*).Tabbas, duk abinda yake duniyan nan zai ƙare, im-banda zatin ubangiji ma'abucin girma da karama. Amma kada ka yi burin mutuwa wai domin wani tsanani da ka shiga ko wata jinya .A'a, tana nan tafe sai idan ajali bai cika ba .Amma ana so ka yawaita tuna mutuwa domin tana takawa mutum burki ya shiga taitayinsa .Guzuri na farko kada ka sake bashi ya dabaibayeka.Ta tabbata cewa manzon Allah (S.A.W.) ba ya sallatar wanda bashi yayi masa katutu. Ana so magada su gaggauta biyan bashin da ake bin mamaci. Sunna ce mutum ya rinƙa rubuta wasiyya musamman akan wasu haƙƙoƙi da suka rataya akansa. Amma ba a yin wasiyya a baiwa wani magaji wata dukiya, Annabi ya ce, "sai da yardar shauran magada."(*Turmuzi*). Har kullum kayi tanadin gamuwa da ubangijinka.*Amma mafificin guzuri shine taƙawa.* Allah (S.W.T.) yana umarni,"kayi ta bautawa ubangijinka har sai mutuwa tazo maka."(*Hijri, 99*).Inganta imani da kuma ayyuka

nagari sune mafi girman guzuri.A ɗaya hannun kuma ka zamanto kana nesantar ayyukan saɓo,kana tsoron azabar Allah sa'an nan kana fatan samun rahamarsa. Allah (S.W.T.) yana cewa,"lalle rahamar Allah, a kusa take ga masu kyautata ayyukansu."

**Ka lura da duniya**. A cikin Bukhari daga Hadisin Abdullahi ɗan umar (R.A), Manzon Allah (S.A.W.) yana cewa,"ka kasance a cikin duniya kamar baƙo, ko mai ƙetarewa titi. Ma'ana, ka sassauta burinka. Kada ka riƙi duniya gidan dawwama. Kada ya zamanto duniya ita ce mafi girman damuwarka, kada ta mamaye dukkan tunaninka. A'a, wajibi ne mutum ya ke sara yana duban bakin gatarinsa. A wani ƙaulin ana cewa,"ka nemi duniya kamar ba za ka mutu ba, kuma ka nemi lahira kamar gobe zaka mutu." Ya halatta mutum ya himmatu wajen neman abinci, tufafi, mahalli, abin hawa, haifuwa, da kuma wasu 'yan canji a hannu domin ya rayu. Kuma kamar haka zai himmatu wajen ayyukan ɗa'a da nesantar saɓo domin tattalin lahirarsa. A cikin wannan hadisin sai Abdullahi ɗan Umar yayi mana wa'azi, ya ce,"Idan ka wuni kada ka shaurari zaka kwana da rai, kuma idan ka kwana kada ka shaurari zaka wuni da rai." Ya ce,"ka amfani rayuwarka kafin mutuwa tazo,ka amfani lafiyarka kafin jinya tazo". A wata ruwayar daga Abdullahi ɗan Abbas Annabi (S.A.W.) ya yi ƙari da cewa,"ka mori ƙuruciyarka kafin tsufanka ya zo,ka mori wadatarka kafin talauci ya zo, ka mori lokacinka kafin shagaltuwa ta dabaibaye ka."(*Hakim*). Manzon Allah (S.A.W.) yayi wasiyya ga Mu'azu ɗan Jabal cewa,"ka bautawa Allah kamar kana ganinsa. Ka lizimci zikiri. Idan ka aikata saɓo kayi gaggawar kankareshi da wani aiki nagari.(*Dab-rani*). Manzon Allah (S.A.W.) ya

ce,"ya ku mutane, ku tuba ga Allah kafin ku mutu, ku gaggauta yin ayyuka naƙwarai…."(*Ibn Majah daga Jabir*).

**Kwatsam sai ga ajali ya cika**. Allah yana cewa,"ba za'a jinkirtawa (rayuka) ba ko da sa'a ɗaya, kuma ba za'a gaggauta musu ba."(*Yunus,49*). Idan mutum ya zo gargara ana so a tsarkake shi, a fuskantar da shi al'ƙibla, a laƙƙana masa Kalmar "la'ilaha illal-lahu". Manzon Allah (S.A.W.) ya ce, duk wanda ƙarshen zancensa shine Kalmar la'ilaha-ilallahu "zai shiga Aljanna"(*sahibul-firdausi*).Ya tabbata a sunnah za'a karanta masa surar yasin da tabaraka-llazi. Daga nan, idan rai ya cika sai a runtse idanunsa, a lulluɓe shi, ayi tattalin kai shi ƙabari. A yawaita ambaton alherinsa, a nesanci kuka irin na kururuwa, a lizimci haƙuri, sannan ayi masa likkafani, a sallace shi, a raka shi ya zuwa ƙabari. (*Duba Minhaj Muslim na sheikh Abubakar Jabir Al-Jaza'iri*).

قا ل تعا لئ ومن ورآإهم برزخ إلى يوم يبعثون

(المومنون ,100)

Allah ya ce,"A bayan (mutuwarsu) akwai kwanciyar ƙabari har ya zuwa ranar da ake tayar da su (*Muminun,100*).

**Ɗacin mutuwa gaskiya ne**. Tun daga fitar rai, mamaci yake gane matsayinsa. Fitar ran kafiri yafi komai muni. Da za ka ga (yadda ake gallazawa) kafirai a lokacin da ake zare rayukansu (da ka ji tsoron Allah).Mala'iku suna fiz-gar rayukansu, suna dukan fuskokinsu da ɗuwawunsu,suna cewa da su"ku fitar da rayukanku."(*An'am, 93*). Allah yana cewa,"dalilin wannan (yanayi na mutuwa) saboda suna bin abinda

yake fusata Allah ne (wato shirka) kuma suna ƙin yardar Allah (wato-imani) har sai da ayyukansu suka rushe."(*Surar Muhammad, 27-28*). Haka kuma a ƙabari babu sassauci. Da zarar kafiri ya kasa amsa tambayar ƙabari sai ayi ta dukansa da gudumar baƙin ƙarfe ta wuta. Idan yayi ƙara, ya na ihu kowace halitta ta duniya zata ji wannan ƙaran im-banda mutum da Al-jan. Sa'annan a rinƙa nuna masa jahannama duk safiya da marece, ana cewa da shi,"wannan shine wurin zamanka har ya zuwa lokacin da Allah zai tayar da kai a ranar Al-ƙiyama."(*Bukhari*). Akan ɗaura masa rigar wuta, a kuntata ƙabarinsa, sannan ga kunamu da macizai. *Allah ya kare mu, amin.*

Amma mumini ana zare ransa ne gaɓa bayan gaɓa ana barinsa yana hutawa.Ana rarrashinsa,ana yi masa albishir da Aljanna,Idan an kaishi ƙabari,mala'iku biyu wato Munkar da Nakir, za su tayar da shi su tambaye shi."Wanene ubangijinka? Wanene Annabinka? Menene addininka?" Allah yana tabbatar da harshen muminai da furuci tabbatacce, a duniya da lahira. (*surar Ibrahim, 27*). A saboda haka sai mumini ya bada amsa gamsashshiya. Daga nan sai a shimfida masa dausayin Al-janna, kore shar. A ɗaura masa tufafin Al-janna, a yalwata masa ƙabarinsa kamu saba'in, a haskaka ƙabarin kamar hasken farin wata. (*Abu-ya'ala*). Sannan a hasko masa talabijin yana ganin Al-janna, yana shaƙar ƙamshinta. Daga nan sai yayi barci irin barcin Ango har ya zuwa tashin alƙiyama (*Attargib*).

Amma "babu wani mutum daya da zai mutu face yayi nadama". Haka nan Manzon Allah (S.A.W.) ya fada a wani hadisi ruwayar Turmuzi daga Abu Huraira. Idan mai kyakkyawan aiki ne zai yi fatan ina ma ya

ƙara har ya ninka. Idan mai mummunan aiki ne zai yi nadama ina ma bai yi ba."Mafifici daga cikin mutane shine wanda Allah ya tsawaita rayuwarsa kuma ya sanya shi yana kyautata ayyukansa."(*Turmuzi*). *Allah yasa mu dace*.

# ZANGO NA SHIDA (6)

## RANAR KARSHE DA HALAYENTA

قا ل تعا لئ ثم إنكم يوم القيمة تبعثون

(المومنون ,16)

Allah ta'ala ya ce,"sannan, lallene ku a ranar Al-ƙiyama za'a tayar da ku (daga ƙaburbura)"(*Muminun, 16*).

Da ace wani amininka zai tambayeka,"shin ko ka san mecece ranar lahira?"Na tabbata za ka bashi amsa cikin mamaki," E, Haƙiƙa, na san abinda ake nufi da ranar lahira." To, ɗan'uwa, ina so mu ƙara nutsawa cikin tunani akan siffofin lahira daga abinda zamu iya riska a cikin al-ƙur'ani mai girma:

Ranar lahira rana ce wacce rayuwar duniya zata zo ƙarshe domin a tayar da mutane daga ƙaburbura , a tara su a gaban Allah, a tsayar da su cif a guri ɗaya, ayi musu hisabi, a sakawa kowa da irin ayyukan da ya gudanar a rayuwarsa ta duniya. Allah ta'ala yana cewa,"wanda yayi ɗagawa, ya zaɓi rayuwar duniya, to wutar Jahima ita ce makoma. Wanda kuwa yaji tsoron matsayin ubangijinsa, ya tsare ransa daga son zuciya, lalle Aljanna ita ce makoma."(*Annazi'at, 37-41) Guzuri ya kamaci mai tafiya.*

Allah ya ambace ta da sa'ar tashin Al-ƙiyama. Yini ne wanda tsawonsa ya kai kimanin shekara dubu hamsin na duniya. Yini ne cike da firgici da abubuwan ban tsoro; za'a naɗe sama kamar yadda ake naɗe takardar

wasiƙa; Za'a girgiza ƙasa sannan a naɗe ta, a canja ta da wata ƙasar sabuwa, Za'a niƙe duwatsu a sheƙe su kamar guguwa. Allah ya ɗaukaka, ubangijin halitta.

Rana ce mai ƙwanƙwasa zukata da tsoro, zukata da idanu zasu jujjuye don tsoro. Rana ce wacce zaku ga Uwa mai shayar da mama ta shagala ta manta da ɗan da take shayarwa, zaku ga duk wata mai ciki tana haihuwar cikinta, za ku ga mutane a cikin maye amma su ba masu maye ne ba, sai dai kawai azabar Allah ce tayi tsanani. Allah yana kira,"ya ku mutane kuji tsoron ubangijinku, lalle girgizar tashin ƙiyama, al'amari ne mai girma."(*Hajj, 1-2*). Rana ce babu nuƙu-nuƙu, babu kwana, babu yaudara, rana ce ta gaskiya, rana ce da ake bayyana komai a fili, babu abinda yake ɓoyewa ga Allah.

Babu wani mahaluki da ya san haƙiƙanin lokacin aukuwarta. Amma wannan rana za ta zo mana kwatsam, babu shiri, babu sanarwa, saboda haka babu mai ƙaryatawa ga lokacinta.Tana ƙaskanta (darajar wasu) kuma tana ɗaukaka (darajar wasu). Allah ya ɓoyeta domin ya sakawa kowane rai da abinda ta aikata. Wanda yayi imani da Allah, yayi aiki na ƙwarai, Allah zai kankare masa zunubansa ya shigar da shi Al-janna. Wanda ya kafirta ya ƙaryata ayoyin Allah, to yana daga cikin 'yan wuta (*Attagabun, 9-10*).

Rana ce da kowa yake ta kansa, mulki yana hannun Allah, babu wata mafaka face zuwa ga Allah. Amini ba ya tambayar inda amininsa yake. Zaka ga mutum yana gujewa ɗan'uwansa, takan kai ya gujewa uwarsa da ubansa , har ta kai ya gujewa matarsa da 'ya'yansa. Kowa ta sa ta ishe shi. Allahu akbar. Zaka ga wasu fuskokin cikin annuri suna ta

murmushi.Wasu fuskokin kuwa sun yi duhu ƙasƙanci ya lullube su. Waɗannan sune kafirai, fajirai (*Abasa,34-42*).

Rana ce ta bin ƙwaƙw-ƙwafi da tonon silili, za'a tantance tsakanin ƙarya da gaskiya. Allah ya ce,"muna aza ma'aunin adalci a ranar ƙiyama, saboda haka ba a zalintar rai da komai. Kuma, ko da ya kasance daidai da nauyin ƙwayar komayya ne, sai mun fitar da ita .Kuma mun isa zama masu Hisabi."(*Al-ambiya, 47*). Allah ya kara yi mana gargaɗi cewa "wanda ya aikata (wani aiki) gwargwadon nauyin zarra na alheri zai ganshi". Haka kuma "Wanda ya aikata (wani aiki) gwargwadon nauyin zarra na sharri zai ganshi."(*Zal-zala, 7-8).*

Wannan rana ce ta nadama, ranar da azzalimi ya ke cizon yatsarsa, yana cewa, "kaitona, ina ma na riƙi hanyar manzon Allah! Kaitona, ina ma ban riƙi "wane" a matsayin masoyi ba! Ga shi ya ɓatar dani daga bin wa'azi. Lalle shaiɗan ya kasance mai karkatar da Ɗan-Adam. Hattara! *Guzuri ya kamaci mai tafiya.*

**Ga mai hankali rayuwar lahira tafi ta duniya**. Al-ƙur'ani ya tabbatar da haka. Ita rayuwar duniya mai ƙarewa ce, amma lahira ita ce mafi alheri, mafi tabbata, mafi girman daraja, mafi girman falala. Allah ya tanadi gidan lahira domin masu ƙaƙƙantar da kai, waɗanda ba sa neman wata ɗaukaka a bayan ƙasa, masu kame kansu daga ɓarna. Gidan lahira dai an tanade shi ne domin masu taƙawa. (*Al-kasas, 83*).Ya ubangiji ka bamu mai kyau a nan duniya kuma ka bamu mai kyau a lahira, ka tserar da mu azabar wuta, amin.

# ZANGO NA BAKWAI (7)

## SAKAMAKO

Kamar yadda musulmi mu ka yi imani da ranar lahira, haka mun tabbata Al-janna gaskiya ce, haka kuma wuta gaskiya ce. Bayan an gama hisabi za'a umarci mutane su tsallaka siraɗi -wata gada ce a tsakanin wuta da Aljanna. A wannan Zango mutane su kan rabu gida biyu:

قا ل تعا لئ فريق في الجنة وفريق في السعير ( الشورى,7)

***Ma'ana;***

Allah ya ce, "Wata jama'ar (masu arziki) za su tafi Al-janna, kuma wata jama'ar (taɓaɓɓu) za su tafi wuta". (*shura, 7*)

### A. GIDAN AL-JANNA

قا ل تعا لئ وسيق الذين اتقوا ربهم إلى الجنة زمرا
(الزمر,73)

***Ma'ana;***

Allah ya ce, "Ana raka waɗanda suka bi ubangijinsu da taƙawa ya zuwa Al-janna, jama'a-jama'a."(*Zumari, 73*)

Sharaɗi shine babu mai shiga Al-janna sai mai imani. Idan har akwai ɗigon imani a cikin zuciyar mutum dai-dai da girman ƙwayar komayya, to, wannan mutum zai shiga Aljanna. Haka kuma koda saɓon wannan mutum ya rinjayi ayyukansa na lada har aka jefa shi a

wuta, to, wannan Mutum ba zai dawwama a cikin wuta ba matuƙar ya inganta imaninsa. (*Dab-rani acikin Ausad*).

Idan har akwai imani, mumini ya kan dace ya shiga Al-janna ta ɗaya ko wasu daga cikin waɗannan dalilai:

- **Ayyuka nagari:** Imani tare da ayyuka nagari su kan kai mutum ya zuwa Al-jannar Firdausi.(*kah-fi, 107*)
- **Tuba:** Ma'abucin saɓo idan ya tuba ya kyautata imaninsa zai sami Allah mai gafara, mai jinƙai. ( *Tah- rim, 8  A'araf, 153,  Maryam, 60*)
- **Is-tig-fari:** Allah ya ce, "Ya ku bayiNa Kuna yin kuskure dare da rana, Ni kuwa ina gafarta zanubai gaba ɗaya, saboda haka ku nemi gafarata sai Na gafarta muku." (*Muslim daga hadisin Abu-zarril Giffari*)
- **Addu'a ga mamaci:** kamar addu'ar Ɗa salihi ga mahaifansa matattu masu imani. Annabi (S.A.W) ya ce, "Idan Ɗan-Adam ya mutu duk aikinsa su kan yanke im banda abubuwa uku, sune; sadakar da ladanta ya ke gudana, da ilimin da ake amfanarsa, da Ɗansa salihi wanda yake yi masa addu'a."(*Muslim*)
- **Musibu:** Ana kankarewa mumini zunubai ta hanyar wasu masifu anan duniya, kamar a jarrabe shi da jinya, ko talauci ko wata asara. *(Bakara 155-157)*
- **Azabar ƙabari:** ana kankare zunubai ga mumini ta hanyar azabar ƙabari, har Allah ya gafarta masa ya sanya shi a Aljanna.

- **<u>Zazzagar Hisabi</u>:** Mumini yana riskar wasu lada daga waɗanda suka zalince shi, haka kuma ana kankare zunubansa a laf-tawa waɗanda suka zalince shi, a ƙarshe sai ladansa ya rinjayi zunubansa. (*Bukhari*).

- **<u>Ceton wasu bayin Allah ga muminai ( da izinin Allah)</u>**

  Mafi girman ceto, ceton manzon Allah (S.A.W.) ga al'umarsa. (*Bukhari da muslim daga Anas*): Sannan ceton wasu salihan bayi da kuma ƙananan yara da suka mutu a cikin ƙuruciya ga iyayensu muminai. (*Bakara, 255: Maryam, 87: Ɗaha, 109*).

- **<u>Ceton Allah da kansa:</u>** wato jinƙayin Allah da rahamarsa ga wanda ya so. "Allah ya na gafara ga wanda ya so, kuma yana azaba ga wanda ya so, Allah mai gafara ne mai rahama (*Ali-Imran, 129*)

To, 'yan'uwa, duk mai gwagwarmayar neman Al-janna sai yayi ta gwagwarmaya. Al-janna dai gida ne na ni'ima, ana dawwama a cikinta, abadan, babu fita. Faɗinta ya kai tsakanin sama da ƙasa. Yawan benayenta gwargwadon yawan aikin mai ita. Ana jin ƙamshin Al-janna tun kimanin tafiyar shekara dubu. Amma, waɗannan mutane ba za su shaƙi ƙamshinta ba: mai shirka, wanda ya kashe mumini ba tare da haƙƙin shari'a ba, mai saɓawa iyayensa, da mai yanke zumunta (*Ibn Hibban daga Abi-bakarat*a). Tana da ƙofofi takwas, faɗin dokin ƙofar Al-janna kimanin tafiyar kwana arba'in ne. Bulo da aka gina Al-janna da shi na zinare ne da azurfa. Simintin da aka gina bulon na almiski ne .Rairayin Al-janna fari ne kamar za'afaran.

Yashin koginta na lu'u-lu'u ne. Matakalar benenta na yaƙutu da lu'u – lu'u ne. Mala'iku suna yi mata ƙirari cewa, "ke ce wacce, daɗi ya tabbata agareki; ke ce masaukin sarakunan (lahira)"(*Attargib-wat-tar-hib*)

*Mala'iku na raka 'yan Al-janna ya zuwa Al-janna*. Da isa ƙofa sai ga wata bishiya, a gindinta idanun ruwa guda biyu suna gudana. 'yan Al-janna za su sha su yi wanka. Anan ake wanke ƙazantar jikinsu da zukatansu, sai ka ga fuskokinsu suna haska annuri na ni'ima. Wasu mala'iku zasu tarbesu suna yi musu sallama, "aminci ya tabbata a gareku, kun ji daɗi, ku shiga (Al-janna) kuna madawwama a cikinta." (*Zumar, 73*). Ana buɗewa ƙofa sai ga wasu samari, jikinsu kamar lu'u-lu'u suna yi musu marhabun lale, suna cewa da su, "kuyi farin ciki da abinda Allah ya tanadar muku na karimci. Ɗan-Aljanna yana ƙyalla ido sai ya ga ni'imomi kala-kala waɗanda baza su iya siffantuwa ba. Daga nan sai ya kama santi yana godewa Allah, "Godiya ta tabbata ga Allah wanda ya shiryar da mu (samun wannan ni'ima). Mun tabbata ba mu da ikon shiriya, ba domin Allah ya shiryar da mu ba."(*A'araf, 43*). Allah yana cewa, "Wannan ita ce Al-janna wacce mu ka gadar da ita ga bayinmu masu taƙawa."(*Maryam, 63*).

*Za'a yi yekuwa*, a baiwa ɗan Al-janna labarin irin rayuwar da zai gudanar. Al-janna gida ne na aminci, babu tsoro, babu baƙin ciki. Allah ya ce, "zamu zare duk wani ƙulli na gaba da hassada daga cikin zukatansu."(*A'araf 43*). A Al-janna babu jinya, babu tsufa, babu mutuwa.Manzon Allah (S.A.W.) ya ce, "Dan Al-janna matashi ne dan shekara talatin da uku, halittarsa kamar ta babanmu Annabi Adam;

tsawonsa kamu sittin, fadin kirjinsa kamu bakwai."(*Attargib*). A Al-janna babu yunwa, babu ƙishirwa. Babu tsaraici, babu talauci. Babu sanyin hunturu, babu zafin rana. (*Daha, 118-119*). Aminci ya tabbata ga dan Al-janna.

Aljanna gida ne na shaƙatawa. Akwai furanni kala-kala, ga bishiya wacce aka shimfida inuwarta tafiyar shekara ɗari. ( *Waƙi'a, 30*). A cikin wannan inuwa 'yan Al-janna su kan huta su yi hirar rayuwar duniya, ana buɗesu da turaren Al-janna. Ga tsuntsaye suna shawagi. Ya tabbata cewa 'yan Al-janna suna yin kwalliya har sau saba'in a kowanne yini. Suturunsu an saƙa su da Al-harini kore, da wasu kuma na sundusi kore, wasu kuwa na is-tab-riƙi. 'Yan Aljanna su kan kishingiɗa akan karagu da gadaje na alfarma suna kallon dausayin Al-janna. Shimfiɗar gadajenta na Al-harini ne akan wasu katifu, ga fillalluka an shimfiɗa, ga kilishi ga darduma.Ga 'yan matan hurul-aini, ga yara masu hidima ɗauke da akusa na abinci da kofuna na abinsha. *Allahu ak-bar.*

Abincin 'yan Aljanna shine duk wani abin da rai take so, idanu take jin dadin gani. Nama da kayan marmari sai wanda ka zaɓa. 'Ya'yan itace daf-da-baka, babu wahalar ɗasowa. Akan shayar da su giya wacce aka cuɗanyata da ruwan tas'nim; murfin kwalbar giyar na Al-miski ne. Giyar Al-janna ba ta da ɗaci, ba ta da wari, kuma ba ta sa maye. Allah ta'ala ya siffanta mana ƙoramu guda hudu a Al-janna: akwai ƙoramu na ruwa tsarkakakke, da ƙoramun nono wanda ɗanɗanonsa baya canjawa, da ƙoramu na giya mai daɗi ga masu sha, da ƙoramu na zuma tacacciya. (*Surar Muhammad, 15*). Akwai tafkin Alkausara wanda ruwansa yafi nono fari, yafi zuma zaƙi, ga idanun ruwa na sal-sabi-lu.

Abinci ya kan ni'imta jikin ɗan Al-janna, babu ga'iɗi, babu fitsari, numfashin ɗan Al-janna yana fitar da kabbara da tas-bihi.

Allah ya ambaci Al-janna da suna "Al-hus-na", wato, mai kyau. 'Yan matan Al-janna sune ƙarshen ado da kyau da ɗebe kewa ga mazajensu. Matar Al-janna ba ta yin haila, kuma wani namiji bai taɓa takunta ba. Kowacce ta ci ado wanda ya sha banban da na 'yar uwarta. Ka na iya ganin ɓargon ƙwab'rinta don kyau. Fatar jikinsu tsab-tsab kamar yaƙutu da murjani. Baƙin idonsu mai tsananin baƙi, haka farin idonsu mai tsananin fari. Za ka same su masu sauƙin hali, masu kyawawan fuskoki. Kaih! Kyau, kyau ne, amma wani kyawun yafi gaban a siffanta shi.

Al-janna gida ne na yarda. 'Yan Al-janna suna cikin rayuwa yardadda, babu zancen fushin Allah ko azabarSa. Allah ya yarda dasu, su kuma sun yarda da shi; wannan Sakamako ne ga waɗanda su ka ji tsoron ubangijinsu (*Bayyinat, 8*). Allah (S.W.T.) Yana lamincewa 'yan Al-janna da su ganshi, gani na zahiri, wanda kuma ganin Allah har yafi Al-jannar daɗi. (*Al-kiyama, 23*). Duk juma'a 'yan Al-janna suna cin wata kasuwa, ko da yaushe su ka ci wannan kasuwa akan ƙara musu kyau da ado. 'Yan Al-janna suna kaiwa ziyara ga 'yan' uwa da abokan arziki.

Dan'uwa mai karatu, ba fa zamu iya ƙurewa haƙiƙannin siffar Al-janna ba. Idan zancen ni'imomi ake: jin dadi, morewa, hutu, nutsuwa da kwanciyar hankali, to idan an ambaci Al-janna an rufe duk wata Magana. Annabin rahama (S.A.W.), a cikin Hadisi ƙudusi ya ce, "Allah yace, Na yi tanadi ga bayiNa salihai abinda ido bai taɓa gani ba, kunne bai taɓa ji ba, rai bai taɓa harsashensa ba a cikin zuci." Sai Annabi ya

karanta wata aya cewa, "Rai ba za ta iya fahimtar abinda aka ɓoye musu na daɗi ba (a cikin Al-janna), wannan Sakamako ne na abinda suke aikatawa."(*Bukhari da Muslim a Hadisin Abu-Huraira*). Ya Allah muna roƙonka Aljannarka domin rahamarka, kuma ka tsirar da mu azabar wuta. "Duk wanda aka nesantar da shi daga wuta, aka shigar da shi Aljanna, haƙiƙa, ya rabauta. Rayuwar duniya ba wata abu bace face jin daɗi mai sanya ruɗani."(*Ali-Imran, 185*)

**B. GIDAN WUTA**

قا ل تعا لئ وسيق الذين كفروا إلى جهنم زمرا ( الزمر,71)

***Ma'ana;***

Allah ta'ala ya ce, "Ana kora kafirai ya zuwa Jahannama, ƙungiya - ƙungiya." (*Zumar, 71*)

Da an ambaci wuta, kai tsaye, mutum zai iya hango azaba a fili. Ka duba wutar duniya mana; ka je kamfanin rodi ka ga yadda ake ƙona ƙarfe ya narke ya koma ruwa. Duk abincin wuta ƙarshensa gawayi. Wannan wutar duniya ke nan wacce hadisi ya tabbatar da cewa, ita hayakin wutar lahira ce bayan an wanke har sau saba'in a cikin koguna guda saba'in. Ai, tun da Allah ya zaɓi yin azaba da wuta, to, lalle wuta ta isa azaba ga taɓaɓɓu.

Wutar lahira baƙa ce, baƙi ƙirin kamar duhun dare, tana balbali, tana tartsatsi, harshenta baya mutuwa. Zurfin Jahannama tafiya ce ta shekara saba'in. Abincin Jahannama sune; mutane, da Aljannu, da duwatsu, da shaiɗanu, da gumaka.

*Ba a rarrashin ɗan wuta*, sai dai a gallaza masa azaba, ana cusa masa haushi da ƙarin nadama. Akan kora maƙiya Allah ya zuwa wuta, fuskokinsu baƙiƙƙirin, idanunsu ruwan bula, an toshe bakunansu babu Magana. An buɗe ƙofofin wuta guda bakwai: Sa'ira, Lazza, Saƙara, Jahima, Jahannama, Hawiya da Huɗama. Ana isa da su ƙofofin wuta sai ga zabaniyawa ɗauke da mari da sarƙoƙin wuta. Waɗannan Mala'iku basu taɓa yin dariya ba tun da Allah ya halicce su. Haka zasu kama 'yan wuta su garƙama musu sarƙar wuta ta baki sai ta fito ta dubura. Su ɗaure hannayensu na dama a wuyansu, su hudo da hannayensu na hagu ta ƙirjinsu, sannan su tamkesu da sarƙa. Kowane ɗan wuta za'a ɗaure shi tare da shaiɗanun da suka yi abota a duniya. A jefa su suna ninƙaya a cikin wuta, mala'iku suna dukansu da gudumar baƙin ƙarfe ta wuta. Allah ya tsare mu. Duk lokacin da suka yi yunƙuri za su fito sai a dannasu ciki, ana cewa da su, "ku ɗanɗani azabar wuta wacce ku ke ƙaryatawa (a duniya)" (*Sajadah, 20*).

A kowace rana, wuta tana ƙone jikinsu har sau dubu saba'in. ko da yaushe fatar jikinsu ta ƙone sai a canja musu wata fatar sabuwa domin su ci gaba da ɗanɗanar azaba. Rayuwar dai ke nan, mutuwa ta na kai musu hari, amma ba za su mutu ba. Ta samansu akwai inuwar wuta, hakannan, ta ƙarƙashinsu. Allah yana ƙira a gare mu,"ya ku bayiNa, ku ji tsoroNa, ku biNi da taƙawa."(*Zumar, 16*). Za'a kumbura ɗan wuta har sai girman jikinsa ya kai kamar dutsin Uhudu, kaurin fatar jikinsa kuwa kimanin tafiyar kwana uku.(*Muslim)*. Idan azaba tayi tsanani sai kafiri yayi fatan ina ma a nuƙe shi ya koma turbaya. A'aha, akan ce da su,

"…Ku ɗanɗani azabar dawwama sakamakon abinda ku ka aikata (a duniya)". (*As-sajadah, 14* ).

*'Yan wuta za su yi ta hargowar neman agaji* wai Allah ya mayar da su duniya domin su canja halayensu. Su kance, "Ya ubangijinmu, ka fitar da mu, za mu yi aiki nagari, ba irin (ɓarnar) da muka aikata ba." Sai Allah ya yi musu raddi, "Shin ba mu rayar da ku (a duniya, tsawon lokacin da) mai tunani (a cikinku) zai iya yin tunani ba? Ga shi kuwa (Manzo) mai gargaɗi ya je muku; To, ku ɗanɗani (azaba), babu wani mataimaki ga azzalumai."(*Fadir, 37*). Kafirai za su ci gaba da naci har sai Allah yayi musu raddi na ƙarshe," ku tabbata a wulaƙance a cikinta, kada ku sake yi mini magana."(*Muminun, 108*).

Lokacin da suka yanke ƙauna cewa baza a fitar da su ba, sai kuma su koma neman abinci da abinsha. Daga nan sai a aiko musu da ruwan kunami, girman su kamar Alfadari, zafin dafinsu yana raɗaɗi a jikin ɗan wuta har tsawon shekara dubu. Sa'an nan a aiko musu da ruwan macizai, tsawonsu kamar wuyan raƙumi, zafin dafinsu a jika shekara dubu. Wannan ita ce ma'anar fadin Allah cewa, "zamu ƙara musu wata azabar akan azabar (wuta) sakamakon fasiƙancinsu."(*Annah-li, 88*). Ana shayar da 'yan wuta tafasashshen ruwa, da gurɓataccen jini da ɗiwa. Abincinsu kuwa bishiyar zaƙƙumi ne. Allah ya bayyana zaƙƙumi da cewa, "Bishiya ce (mai ƙaya) a cikin wuta. Hudarta kamar kayin shaiɗan. Ita abincin mai-laifi ce. Kamar narkakken kwalta yana tafasa a cikin cikkuna. Kamar tafasar ruwan zafi. Suna ci ana kwara musu ruwan zafi aka. (*Ad-dukhan, 43-48*). Da ace dan wuta zai mallaki duniyan nan da ninkinta da ya fanshi kansa. Amma Allah ya tabbatar

masa cewa, "Ba zai iya fansar kansa ba daga azabar ranar alƙiyama". (*Zumar, 47*).

Babu wanda ya fi ɗan wuta yawan nadama, ya faɗi wannan ya faɗi wancan. Ya kan ce, "Ya hasarata akan abinda na yi sakaci cikin bin umarnin Allah, har na kasance cikin masu iz-gili. Ko kaji yana cewa, da dai Allah ya shiryar da ni da na kasance cikin masu taƙawa. Ko kaji yana cewa, (a lokacin da ya ga azaba), da dai za'a mayar da ni duniya da na kasance a cikin masu kyauta-tawa."(*Zumar, 56-59*). Daga nan sai Allah ya ce, "E, Lalle ayoyina sun zo maka amma ka ƙaryata, ka yi girman kai, ka kasance cikin kafirai." Hattara! Kaih!, hatta mala'iku masu tsoron wuta suna mamakin yadda 'yan wuta suka lamincewa wannan bala'i ga shi kuwa manzanni sun yi musu gargaɗi da wannan rana. (*Zumar, 71-72*). To sai dai Allah ya kan cika alƙawarin da ya ƙulla cewa, “Zai cika Jahannama da mutane da aljannu gaba ɗaya.” (*Hud, 118-119*). *Allah ya tsare mu azaɓar wuta, amin.*

## KAMMALAWA

قا ل تعا لئ أفمن يلقى في النار خير أم من يأتى ءامنا يوم

القيمة آعملوا ما شئتم إنه بما تعملون بصير (فصلت,40 )

*Ya mai karatu, mai daraja, ka duba nisan tafiyar da muka kwararo. Ga shi, ayau, da taimakon Allah, mun zo zangon da zamu kammala wannan littafi.*

Allah ta'ala yayi gargađi da cewa, "Duk wanda yayi mai kyau kansa, haka kuma duk wanda ya munana (nauyin dai) yana nan akansa,Ubangiji bai kasance yana zalintar bayi ba," (*Fusilat,46*).

Ya mai karatu, ina so kayi nazarin wata tambaya da Allah ta'ala ya yi wa masu hankali a cikin surar fusilat, aya ta 40 dake sama. Allah yana tambaya cewa, "Shin wanda ake jefawa a cikin wuta shine mafi alheri ko kuwa wanda ya ke tashi amintacce a ranar Al-ƙiyama? To, ku aikata abinda ku ke so; Lalle, shi (Allah) mai gani ne ga abinda ku ke aikatawa."

*Guzuri ya kamaci mai tafiya.*

الحمدلله رب العلمين والصلاة والسلام على رسول الله سيدنا

محمد وعلى ءاله وصحبه أجمعين

## LITATTAFAN DA AKA DUBA


1. Tarjamar Ma'anonin Alkur'ani Mai Girma na Sheikh Abubukar Mahmud Gumi (1979).
2. At-targib-wat-tarhib Juzu'i 1 & 2, na Imam Hafiz bn Abdul-ƙawiyyi al –munzari, Bugun Maktabatul-taufiƙiyya, Cairo, Egypt (***)
3. Min-hajul Muslim na Sheikh Abubakar Jabir Al-jaza'iri, Bugun Maɗaba'ar Dar El-Fikr, Beirut, Lebanon (2003).
4. Shar-hul (Arba'inan nawawi) Sharhin Sheikh Muhammad Salih al-uthaimin akan Arba'una Hadith, talifin Imam Yahaya Annawawi, Bugun Darul Hikima (2009).
5. Durratun-nasihina fil-wa'azi wal-irshad talifin Sheikh Uthman bn Hassan al-huwairi, Bugun Maɗaba'ar Darul-fikr, Beirut, Lebanon (2000).
6. Buguyatul musulimina talifin sheikh Alhaji Uthman bn Abi-bakar, Dan asalin Fulumani, Mazaunin Bamako, Mali (1959).
7. Mirathun-Nabiyyi-fi-thawabil-Amalis-Salih, littafin da Ubaidu Sundiyyi ya tattara, Bugun Maɗaba'ar littattafan Da'awa, Madina (***).
8. Gyara kayanka, yi hattara da zunubai 70 fassarar Muhammed Mansur Ibrahim a kan littafin Sheikh Muhammad bn Salih Al-munajjid, Bugun maɗaba'ar litattafan Da'awa, Madina (2008).
9. Tambayoyi ɗari biyu da amsoshinsu akan aƙidar musulunci na Sheikh Hafiz bn Ahmad Al-Hakami, Bugun Maɗaba'ar Darul-Hikima (2011)
10. Tarbiyya Jigon Rayuwa na Ubali Idris Haɗejia, an buga shi a shekara ta (2000).